# AYAAN DARAN

(QISO DHAB AH)



TAXANAHA XIDDIGTA

3

W. Q. Dr. CABDULLAAHI SH. XUSEEN
(HANTIWADAAG)

## QAYBTII KOOWAAD

Asli waxay ahayd gabar aad iyo aad u qurux badan, baarrinamadeeda iyo farxaddeeda joogtada ahayd baa soo jiitay kalgacal gaar ah oo waalidkeedu u qabaan, deriska iyo qaraabadu si gooni ah bay carrabka ugu hayn jireen, guriga Asli wuxuu ahaa gole ay ku kulmaan gabdhaha asaageed ahi, iyagoo u soo xiisi jiray sheekada Asli oo markey bilowdo dadkoo dhan ka qoslin jirtay, inkastoo ay 16 jir ahayd, misna meel fog bay wax ka arki jirtay, waxayna la mucaamiloon jirtay dadka ka da' weyn, waxaana loo yiqiin «Farxaan», waayo iyadoo careysan weli lama arag, cidina ma sheegin.

Waalidka Asli waxay siin jireen wax alla wixii ay u baahato, waxay aad u jecleyd Riwaayadaha, iyo Shineemooyinka Hindiga ah, marka ay magaalada aadeyso iyo goortey ka soo noqoneyso cidina isma weydiin jirin, waalidkuna xorriyad buuxda bay siiyeen iyagoo kalsooni weyn ku qaba in aanay wax xumaato ah u soo jiideyn.

Asli oo dhigan jirtay Dugsiga Dhexe ee Macallin Jaamac wax saaxiibad ah oo u gaar ah ma lahayn, gabdhaha xaafaddoo dhan iyo kuwa ay dugsiga isku barteen giddi way jeclaayeen gurigeyna mar kasta ku soo booqan jireen.

Cali-amuur waxay walaalo ahaayeen Asli, wuxuuna ka weynaa 3 sano iyo dhalaaciin, maadaama Amuur iyo Asli ay ahaayeen laba da' oo aan loo dhaxeyn, waxay isu hayeen kalgacayl wada dhalasho kii ugu weynaa, Amuur wuxuu galay Xalane, wuxuuna ka mid noqday Macallimiinta «PP», waxaana loo beddeley Degmada Beled Weyne, inkastoo uusan weligii ka bixin Amuur Xamar, misna ma ahayn dadka isku dhejiya goobtii ay ku dhasheen oo wuxuu jeclaa inuu gobollada dalkoo dhan tago.

Markii uu Amuur u ambabaxayey Beled Weyne, waxaa sii sagootiyey waalidkii oo dhan gaar ahaan Asli aad bay uga xumeyd in Amuur ka tago, waayo walaal kale oo wehel u noqda ma ay qabin oo aan ka ahayn Aamina oo 3 jir ah, markii baabuurkii dhaqaaqay giddi gacantey wada luleen iyagoo leh nabad gelyo, soo noqo adoo nabad ah, «Hooyo jaaw ... Asli jaaw ... Aabbe nabadey», buu si farxad leh u yiri Amuur.

Asli oo qosleysa baa cod aanay hubin in uu maqlay iyo in kale ku tiri: «Aboowe Amuur Beerlula igu salaan», Cambaro oo ahayd hooyadeed baa intay Asli gacanta soo qabatay ku tiri, «naa beerluladaa ma ahee dadkii kaa tegye ina keen».

«Hooyo macaan markii Dugsiga la xiro Amuur baan aadayaa iyo isagaa imaanayee maxaad ka dooni», oo Asli iyo hooyadeed ku murmayaan baa Aw Jaamac oo ahaa duqii reerka intuu Tagsi joojiyey ku yiri, «war soo dhaqsada aaskii madoobaaye».

Dugsiga Macallin Jaamac, Asli waxay ku baratay gabar ugu yaraan shan sano ka weyn oo la yiraahdo Canab oo ay isku fasal noqdeen. Canab waxay ka dhalatay qoys aad ugu dheggan dhaqankii hore, looma oggoleyn gabadhu in ay guriga ka baxdo amar la'aan, haddii ay soo daahdana Ul iyo Suunka aabbaheed baa lala dhici jiray. Cadaadiskii Canab qoysku ku hayey kama nabad gelin in ay ku kacdo xumaatadii waalidku ka cabsanaayey, iyadoo mar marsiinyo macquul ah sheeganeysa bay ballan la dhigan jirtay rag aan mustaqbalkeeda dan ka lahayn, waxayna gaartay heer ay qaadka haddii aanay helin xayraanto, sigaarkana midba mid bay ku daari jirtay. Shariif Macow iyo Xaajiya Xaliima oo ahaa waalidkii Canab waxba kama ogeyn amuuraha dhacaaya, waxayna la ahayd maadaama aan cidna gurigooda soo gali karin oo loo oggolayn, in gabadhoodu bed qabto.

Asli waxay tegi jirtay guriga Canab oo ciddii oo dhan ay is barteen, Canabna sidoo kale ayey ahayd.

Maalin maalmaha ka mid ah waxaa Canab iyo Asli dhex maray doodda soo socota :

—— Walaal Asli horta saaxiib ma leedahay ?
—— Saaxiib aah ! Maya, ma lihi, adiguna ?
—— Ilaahey saaxiib la'aan ima dhigo ... sannadkii hore waxaan saaxiib la ahaa wiil magiciisa la yiraahdo Axmed oo Sarkaal ahaa, waa is dagaalnay, kaddibna waxaan la saaxiibay wiil kale oo Macallin ah isna waa heshiin weynay, sannadkanna waxaan bartay wiil kale oo Caafimaadka ka shaqeeya oo ah inan aad u dabci fiican, waana aad taqaannaa, waa wiilkii galabtii aan imtixaanka u soo noqoneynay illinka noo taagnaa oo aan tagsiga wada raacnay, kaddibna labadayadu aan la gudubnay, waxaana magiciisa la yiraahdaa Khaliif.

Asli waxaa ka soo haray dheygag iyo dhafoor hays, faraxii lagu aqoon jirayna wuxuu isu beddelay yaab, waayo kama ay fileyn saaxiibteed barnaamijka ay guda gashay. Asli oo yaabban baa waxay tiri :

—— Canabey goormaad Khaliif is guursaneysaan ?
—— Waxaan is guursaneynaa sannadka dambe, markaan fasalka siddeedaad ka baxo.

Khaliif oo ahaa nin daacad ah markii uu ogaaday taariikhdii Canab uuna la kulmay raggii ay hore isu qiinneen buu goostay in uu ka haro, inkastoo uusan u ahaan ugu sheegin, wuxuuna deriska oran jiray maalmaha haddii ay isagoo guriga ku jira timaaddo.

Canab waxay maalintii dambe ku soo kedisay Khaliif oo aanay ka qasneyn oo la joogo gabadh Canab ay hore sheekadeeda u maqashay ayna ku tuhunsaneyd in Khaliif saaxiib la yahay, Canab oo indheheeda ilmo ku soo joogsatay oo careysan baa barsadda kursi jiif ah saldheysatay intay gurigii dib uga noqotay. Khaliif oo qoslaaya baa intuu gabadhii soo kexeeyey iyada iyo Canab is baray, markaa kaddibna Canab buu dibadda u soo galbiyey, wuxuuna daaradda ugu sheegay in uu yeeshay saaxiibad cusub iyana wuxuu ka codsaday in ay ka harto oo mar dambe aysan gurigiisa iman.

Canab oo kacsan baa tagtay gurigii Asli, waxayna u sheegtay wixii qabsaday, Asli waa qososhay, waxayna ku tiri, «maxaa ka macna ah nin miyaad waayeysaa». Asli waxaa fikraddeeda ku soo dhacay, gabadhu waaba yar tahaye maxaa baddaa gashey mey dugsigeeda wadato. Canab waxay u soo martay Asli in ay gurigooda u raacdo, hase yeeshee Asli hooyadeed ayaa maalin joog aadday guriguna cidluu ahaa.

Canab oo laamiga Tagsi Hodan geeya ku sugeysa baa waxaa loo joojiyey baabuur 850 ah oo ay saaran yihiin laba inan oo midkood ay si wacan isu yiqiinneen, Canab wey faraxday, «haye Cali», ayey tiri inta ay gaarigii hore u fariisatay, Cali wuxuu u sheegay inuu dhowr bilood raadinaayey, wuxuuna baray ninkii la socdey oo magiciisu ahaa Caddaawe, markii cabbaar la kaftamaayey oo loo dhowaaday gurigii Canab buu Cali yiri, «Canabey weli ma sidii baa qaarta laguula hor joogaa». Intaanay jawaabin buu ku adkeeyey in caawa iyada iyo gabar kale oo saaxiibkeed ah isaga iyo Caddaawe ay marti qaadaan... Canab waxay tiri, «anigu waa imaanayaa, hase yeeshee saaxiibbadey waa miskiinad aan balwad lahayn, una maleyn maayo haddii ay i soo raacdo in ay faa'iido idiin leedahay».

Caddaawe ayaa qoslay oo yiri, «anigu waxaan ka helaa gabdhaha masaakiinta ah oo aamuska badan, bal adigu gacantayda ku soo hubso aad aragtid sida aan u aqaan sida gabdhaha ugub loo godlee».

Canab baa Cali oo u hinqaday inuu jawaabo hadalkii ka dhifsatay oo tiri, «oo ma cabsi gelineysaa gabadha». «Xamar xisaab baa taal», buu ku war ceshay Caddaawe. Cali oo muddo aamusnaa baa yiri: Canabey inta aad gabadh shaki ku jirta aad noo soo kaxaynaysid, maad mid la hubo noo keentid». Intaan Canab hadlin Caddaawaa yiri, «anigu gabadh aan tii Canab sheegtay ahayn ma rabo».

Cali iyo Caddaawe baabuurkii bay mootaysteen, waxayna ku yiraahdeen Canab, «bay bay ... waa inoo habeen dambe labada saac iyo halkan».

Goor casar ah baa Canab is dul taagtay Asli oo hurudda, markaa bay ku daartay Raadiyihii oo ay ka socotey hees macaan oo Magool qaadeysay, markay toostay bay ku booday labada daan ka dhunkatay oo ku tiri: «iska warran saaxiib beryahan kuma arage». «Sow innagii ingii dorraad wada joogney», bay Asli ugu jawaabtay, waxaana dhex maray dooddan :

—— Asliyey ... caawa sidaan filaayo, wax barnaamij ah ma lihid bay ila tahay.
—— Barnaamij caynkaas ah ma lihi, waxaan doonayaa in aan soo booqdo habaryartey oo deggan Kaaraan.
—— Oo maxaa Kaaraan fogaantiisa kugu wada Tagsiba heli meyside.
—— Koryeeri baan ka raacayaa Afar-irdood.

Canab oo ka baqeysa in hadalkeeda la maqlo baa intay ku soo dhowaatay Asli ku tiri, «saaxiibey haddii aad ogaan lahayd caawa barnaamijka aan inoo hayo waad

qosli lahayd», intaanay hadalkii dhammeystirin baa Asli farxad la soo boodday oo tiri, «ma riwaayad fiican baa socota ?» «Maya, riwaayad maxay qiimo leedahay ... Waxaan shalay subax la kulmay wiil aan aad isugu dheer nahay, muddo badanna aan is goobeynay, caawa ayuuna labadeennaba na casumay, wuxuuna wataa Baabuur 850 ah, wuxuu ina geynayaa Jungal».

Asli dhugmo uma lahayn hadalkii Canab, waxaa madaxeeda ku wareegayey, oo haddii saaxiibkeed casumay mey aaddo, maxaan anigu dhexdooda ka sameynayaa ... «Anigu ma socdo ee keligaa aad», baa Asli jawaab niyadda ka soo go'day ku tiri.

Canab ereygaas aad bay uga naxday inkastoo aanay muujin, waxayna tiri, «walaal macaan, Asli, jilbahaan ku haystaa, ha i ceebeyn ... waan ku baryayaaye ballan ayaan qaaday, maxaa ku jaban ... aniga iyo saaxiibkey waxaan garanay in aan ku casunno ... waxba ha ka biqin, waa loo baahan yahay in aan saaxiibkaa barto adna keyga baratid».

Asli intii hadalka Canab ay dhegeysaneysay bay go'aan qaadatay iyadoo leh, mar haddii saddex qof aad tihiin wax xumaato ahi dhici maayaan ee saaxiibadaa raac yey kaa caroone.

—— Waa tahay ... meeqa saac baad ballanta leedihiin ?

—— Siddeeda caawa ... waqtigii waa dhow yahaye dhaq so u lebbiso.

Asli iyo Canab oo dharkooda kii ugu bilicsanaa qab... baa soo istaagay halkii ay ballantu ahayd, oo ka soo ho... jeeday Dugsiga Dhagaxtuur ee Shineemo Hodan gada... sheeda ku yaal, wax yar kaddib gaarigii baa yimid, mar kaasaa Caddaawe yiri, «ballantii waad oofiseen ... waa siddeeddii oo gaw ah». Cali baa yiri markaa, «ina keena».

Markii baabuurkii la fuulay uuna dhaqaaqay baa Canab oo kursiga hore fadhiday intay gadaal oo Asli iyo Caddaawe wada fadhiyeen u soo janjeersatay tiri : «Barasho wanaagsan, gabadhan waa saaxiibteyda aan isku dhimanno, oo ruuxba ruux aan nahay, magaceeda waxaa la yiraahdaa Asli, isku dugsina waa nahay ... wiilashanna waxaa la kala yiraahdaa Cali oo saaxiibkeyga ah», intay timaha ka salaaxday, «iyo Caddaawe oo aan rajeynaayo inuu saaxiibkaa noqdo». Markay is bartay bay hore u jeesatay.

Asli amakaag iyo aamusnaan baa ka soo haray, waayo saaxiibteed uma sheegin ninkan labaad. «Xaggee aadnaa idinkaa i xukumee», buu yiri Cali oo baabuurka waday. Canab oo u holatay in ay tiraahdo Jungal, baa Caddaawe oo ogaa in baabuurku baansiinku ku yar yahay, dhaqaaluhuna iska liito oo aakhir mushahar lagu jiro yiri, «na gee Tiribunada». Intii baabuurku socday laba labo ayaa loo sheekeysanayey, Canab iyo Cali hadalkii si fiican buu isugu baxay, qosol iyo maad baana ka dhaceysay.

Asli oo aamusnayd waxay ku ekeyd oo qur ah inay ka jawaabto su'aalaha la weydiiyo, Caddaawe markii lambar afar laga soo leexday buu Asli gacanta intuu duleedka ka saaray xaggiisa u soo riixay, Asli oo xanaaqsan baa cod dheer ku tiri, iyadoo weliba iska qaadeysa, «iga daa Jaalle gacantaada». «Haye, iga raalli ahow», buu ugu jawaabay intuu midigtiisii la soo noqday, wax yar kaddib waxaa la soo gaaray Tiribuunkii, waxaana markii la casheeyey loo soo noqday magaaladii.

Asli in ay degto ayey dooneysay, hase yeeshee waxaa saaxiibadeed ku adkeysay in guriga Cali ay soo arkaan, markii la gaaray hoygii Cali oo ahaa firaaqo, afartoodiiba waxay fariisteen barsadda, Asli mooyee saddexda

kaleba Sigaar ayey daarteen. Caddaawe oo kursi u dhow fadhiyey baa intuu xabbad sigaar ah shiday u taagay Asli, hase yeeshee waxay tiri, «mahadsanid, anigu sigaarka ma cabbo».

Cali iyo Canab oo faraxsan iskuna dheggan baa gurigii u firaaqeeyey Asli iyo Caddaawe, waxayna aadeen maqsin kale. Caddaawe wuxuu bilaabay sheeko dheer, wuxuuna Asli oo uu dhali karayey uu kaga adkaaday waayo-aragnimadiisa, wuxuuna dhacsiiyey in uusan gaabsi ka rabin ee uu jecel yahay, doonayana inuu la saaxiibo. Caddaawe, Asli intuu gacanta qabtay buu fariisiyey iyadoo aan raalli ka ahayn, waxayna isku dayday inay sare kacdo, hase yeeshee wuu u diiday.

«Dooni maayo in aan halkan joogo, ii oggolow gurigeygii baan aadayaaye» bay Asli ku celcelisay, hase yeeshee Caddaawe oo kaashanaya waayo-aragnimadiisa wuu hubay in xaalku siduu rabo ku dhammaan doono. «Asli waan ku jeclahay sow kuma oran, xibiibi soo dhowow, waan kuu dhimanayaaye ... la'aantaa noloshu wax qiimo ah ma leh». Ereyadaa iyo kuwo kale oo ka sii macaan badan buu ku af guubaadsanaayey Caddaawe, si uu beer nugeyl uga helo Asli, iyadoo gacantiisa iyo afkiisu ay isla socdaan. Ugu dambeyntii Asli oo u adkeysan weyday ereyadii xoogga badnaa iyo arartii Caddaawe, dhalanteedkii bay run u maleysay, waxaana qaaday caadifad ka saa'id caleysay.

Markii arrintii xumaatay baa Asli ogaatay khatarta ay ku jirto, degdeg beyna u carartay iyadoon cidna waxba ogeysiin. Caddaawe markuu muraadkiisii bogtay dan kama lahayn jahawareerka ku dhacay Asli, wuxuuna Cali iyo Canab u sheegay in ay Asli tagtay isna uu sii soconayo. Canab baa markaa tiri :

— Oo maxaa dhacay oo idin dedejiyey ?

— Nabad gelyo iyo tumasho wanaagsan, buu intuu yiri Caddaawe durbadiiba baxay.

Asli habeenkii oo dhan waa soo jeedday, subaxdiina dugsi ma aadin. Asli oo isla hadleysa hadbana dhinac isu rogeysa baa hooyadeed u soo gashay oo ku tiri:

— Naa Asli ... hooyo waadiga saaka iskuulkii ka baaqdee ma jirran tahay ... heedhe indha dheeridaa, xaggee lagaa hayaa ?

— Hooyo waan iska roonahay, bay ugu jawaabtay Asli.

— Hooyo macaan ma kuu keenaa quraac ?

— Hooyo saaka wax cunto ah ma rabo.

Asli hooyadeed isla markiiba waxay garatay in gabadheedu u baahan tahay Sharaab, sidaa darteed waxay u wacday Kuusey oo ahayd adeegtadii qoyska, waxayna u dirtay laba qasac oo Yoogo ah, markaa kaddib bay intay sariirtii kula soo fariisatay Asli oo si raxmad leh beerka uga taabatey bay ku tiri :

— Hooyo caloosha waxba kama qabo, waanigii bishii hore Saamiga iska qaadayoo la yiri waxba ma qabtid.

Aw Jaamac oo ahaa Asli aabbaheed baa maqlay dooddii, markaasuu intuu gurigii soo galay oo Cambaro il canaani ka muuqato ku fiirshay, isagoo isla markaana ku foorarsanaya Asli gacantana dhabanka ka saaraya ku yiri:

— Maxaad iigu sheegi weyday in gabadhu jirran tahay?

— Goormaan kuu sheegaa amba imminkaan ka war helaye, baa Cambaro ugu jawaabtay.

Aw Jaamac intuu gacantii qoorta ka saaray Asli buu ku yiri :

— Aabbe iska warran, see tahay, xaggee lagaa hayaa, goormaa cudurku kugu bilowday. Intaanay Asli jawaabin baa Cambaro duqa u sheegtay xanuunka Asli iyo calaamooyinkiisa, Aw Jaamac intuu istaagay buu yiri. «Cambaroy anigu shaqadii baan aadayaaye gabadha u dadaal oo waxay doonto u samee».

Xaafadihii u dhowaa Reer Aw Jaamac oo dhan oo maqlay jirrada Asli oo ay aad ugu dheereyd, waxay ku soo xoomeen sariirtii Asli, iyagoo u sheegaya in ay aad uga xun yihiin, Ilaaheyna ka baryaaya inuu caafiyo, markii dadkii waaweynaa ay ka tageen, waxaa ku haray gabdhihii saaxiibadeed ahaa, gaar ahaan kuwii ay isku da'da ahaayeen oo gelinka dambe dugsiga lahaa.

Asli maalintii dambe aad bey u roonaatay, waxayna aadday dugsigii, hase yeeshee waxay goosatay in aanay dib dambe ula hadlin oo Canab ka goosato, markii ay dariiqa dugsiga aada sii socoteyna wey gunuunucaysay, iyadoo hoos ka leh, «dhibaatadaas oo dhan waxaa ii keentay Canab ... Ilaahay waxaan uga ballan qaaday in labadayada midkaayo aakhiro aado, bal iyadu haddii ay quusatay, maxay mustaqbalkayga ugu cayaaraysaa».

Markii Asli dugsiga soo gaadhay cid aragta waxaa ugu horreysay Canab oo illinka ku sugeysay si ay uga warsato wixii habeen hore ay Caddaawe kala kulantay, intay u soo dhawaatay oo salaan u soo taagtay bay ku tiri· «saaxiib Asli, iska warran, ma jirraneyd, maxaad shalay dugsiga u iman weyday».

Asli salaantii kama ay qaadin Canab, waxay u foorarsatay in ay kabteeda siibato si ay Canab oo yaab ka soo haray ugu dharbaaxdo, hase yeeshee waxaa ka hor

yimid Macallinkoodii Cusmaan Fanax oo labadoodiiba intuu salaamay ku yiri, intuu gacmaha soo qabtay, «ina keena, maxaa idin taagay dugsigii waa la galaye».

Asli iyo Canabba qolkii bay galeen, xisaddii ugu horreysay ay lahaayeenna waxay ahayd Xisaab, Asli lama socon waxa la dhigaayo, waayo waxaa horteeda joogay muuqaalkii iyo falkii foosha xumaa oo habeenkii hore dhacay, waxaana ku soo duxanaayey karaahiyo iyo ciil ay u qabto Canab.

Markii xiisaddii dhammaatay ayey Asli oo isku buuqsani fasax ka qaadatay Maamulihii dugsiga, waxayna aadday gurigoodii.

Wax xaaladdu hadba heer soo ahaato, laba bilood kaddib Asli aad bay u jirratay, waxaana la dhigay qaybta daawada ee Cusbitaalka Guud ee Digfeer. Inkasta oo uu jiray amar ah in xilliyada qaarkood aan cusbitaalka la iman karin, haddana waqti walba waxaa dul joogay Asli saaxiibadaheedii dugsiga iyo xaafadda, Yoogadii, Buskudkii iyo Bambeelmadii loo keenaayey markii miisasku qaadi waayeen baa dhulka la daadiyey, dadkii jirranaa oo dhanna loo qaybiyey. Takhtar Jumcaale oo madax u ahaa qaybtaa, waxa ka yaabiyey sida gabadha yarta ah loo jecel yahay oo har iyo habeen aan looga faaruqeyn qolkeeda.

Aw Jaamac iyo Cambaro, Digfeer wuxuu u noqday gurigoodii .

Markii laba toddobaad Asli ay ku jirtay Cusbitaalka oo la garan waayey waxay qabto, baa ugu dambeystii Shaybaarku caddeeyey in ay Uur laba bilood iyo bar ah leedahay, sidaa darteed aroortii Asli oo kaligeed ah baa waxaa u soo galay Takhtar Jumcaale, wuxuuna ku yiri: «Asliyey haddii aad socon karto iigu imow Xafiiska baaritaanka», Asli isla markiiba intay xaydatay bay u tagtay takhtarkii, waxaana dhex maray su'aalahan iyo jawaabaha soo socda :

— Asliyey nin ma leedaha ?

— Maya, ma lihi.

— Saa waa saaxiib ?

— Saaxiibna ma lihi.

— Runta ii sheeg, takhaatiirta waxba lagama qarshee.

— Adeer wallaahi waa runtey waxba kaa qarin maayo, nin iyo saaxiib midna ma lihi.

Takhtarkii warqadihii baarista ayuu soo baxshay, wuxuuna ku dheygagay xaashiyihii mid ka mid ah, waxaana wejigiisa ku soo joogsaday dhidid aan caadi ahayn, markaasuu intuu soo eegay Asli ku yiri:

«See tahay imminka».

«Waan iska roonahay Dotoore», bay ku war celisay.

«Asliyey jirrooyinka sidaad og tahay waa la kala leeyahay, sidaa darteed maanta iyo wixii ka dambeeya waxaa laguu wareejiyey Jiinokoloojiya, waa qeybta haweenka». Markii ereygaas uu takhtarkii ka soo baxay, Asli waxaa u sugnaaday in Uur ku soo baxay. Qarracan iyo naxdin darteed baa hadalkii ka soo bixi waayey, waxaana indheheeda ka soo booday ilmo xoog leh oo qoysay garbasaarteedii.

Takhtarkii intuu u soo dhowaaday Asli oo ilmad suuf uga tiray buu ku yiri, «Asli ... is deji ... wax kastoo qofka ku dhacaaya waa wax minallaahi ka yimid, waana in loo samraa, waxba ma aha, sow ma taqaanid ninka iska leh cunugga saddexda bilood ku dhow oo aad uurkiisa leedahay».

Asli wax jawaab ahi kama soo bixin ee boohintii bay kordhisay, muddo nus saac ah baa takhtarku hadba hadal samirsiin iyo dejin ah u soo jeediyey, Asli erey qur

ah baa ka soo baxay oo ah, «Dotoore ha u sheegin waa lidkey iyo dadkoo dhan in aan Uur leeyahay».

«Takhaatiirta waa ka xaaraan inay sirta dhiibaan», buu ugu jawaabay takhtar Jumcaale, wuxuuna u yeeray Kalkaaliyihii isagoo faray in Asli uu geeyo qaybta cudurrada haweenka.

Haweenkii ku jiray qaybta daawada markii ay maqleen in Asli la wareejiyey bay iska fahmeen in ay Uur leedahay, waxaana muddo yar kaddib cusbitaalkii ka gees ka gees laga ogaaday in Asli cunug aan aabbe lahayn siddo.

Asli waxaa la dhex keenay haween sedkoodii dhammaaday iyo kuwo Uur leh, waxayna halkaa kala kulantay su'aalo miyirkeedii gaday oo ay ka mid ahaayeen: Meeqa bilood baad tahay, Ninkaaga magacii, Xaggee buu ka shaqeeyaa, Meeqa sanaa lagu qabay.

Asli juuq ma oran, waxayna hoosta ka gashay oo isku duubtay go'eedii, waxayna gashay fakar ah, sidee baad yeeshaa, ma is dishaa, mise waad carartaa? Oo haddii aan cararo xaggee baan aadayaa, ayaa raba naag aan ilmo aabbe aan lahayn sidda, alla ciil badanaa, waxaasoo dhan Canab baa ii keentay. alla hoogayey, hooyadey iyo aabbahay baan ceeb u soo jiiday. Ereyadaa iyo kuwo la mid ah bay Asli iskula hadleysay.

Haweeney dhalmo deys ah oo sariirteedu tan Asli ku lamaansaneyd baa la yaabtay is rog-rogga iyo xasilloonaan la'aanta Asli, waxayna garatay in gabadha mushkilad xoog lihi haysato, markaasay intay ku soo dhowaatay ku tiri, «hooyo xaggee lagaa hayaa, ma nabar baa kugu taagan ?».

«Eeddo waan iska ladanahay», baa Asli ku jawaabtay.

Markii wax yar ay joogtay Asli, intay istaagtay bay musqusha gashay, markaasey intay caloosheedii taabatay hoos u tiri, «Ilaahow takhtarka hadalkiisa run ha ka dhigin», waxaana maskaxdeeda ku soo dhacay waxyaabo badan.

Asli caradii iyo buuqii ku yimid wuxuu u keenay hurdo yari, waxayse inta yar ee ay seexato ku riyoon jirtay, iyadoo hooyadeed iyo aabbaheed ay leeyihiin «Dib ha loogu noqdo baaritaanka, gabadhayada kama suurtowdo arrintaasi, Sheybaarkaa qalday, gabadhayadu Uur ma siddo», waxay kaloo ku riyootay Asli iyadoo baarid labaad lagu ceshay, markaana la ogaaday in naag uur leh kaadideed iyo teedii la isku qalday iyo iyadoo Takhtar Jumcaale ku leeyahay «Asliyey raalli iga ahaw, gefkaas sheybaarkaa iska lahaaye». Asli waxay kaloo ku riyootay iyadoo dib loogu soo ceshay qaybtii daawada.

Asli oo ku jirta riyadii baa waxaa kacshay haweeneydii jaarka la ahayd oo ku tiri, «Asliyey toos aad qadeyside».

Asli markii ay indhaha kala qaadday bay ogaatay in wixii ay aragtay ay riyo waqti lumis ah ahaayeen. Xilligaas waxaa la joogay kowdii duhurnimo, labada duhurnimana Cambaro iyo Aw Jaamac oo ah waalidkii Asli baa sida caadadu ahayd qado u soo qaadayey, Asli waxay ku werwereysay waalikeed marka ay yimaadaan qaybta daawooyinka in loo sheegi doono in halkan la i keenay, markaasna ay wax waliba kashifmi doonaan. «Alla aabbahay isagaa is dilaaya, ama aniguu i dilayaa haddii uu i ogaado inaan uur leeyahay ! ! Alleylehe waa in aan cararo oo cusbitaalka ka dhuunto», baa Asli ku fakareysay.

Aw Jaamac iyo Cambaro sidii caadada u ahaan jirtay duhur walba waxay isu soo raaci jireen cusbitaalka si ay u baantaan Asli oo labadooda indhood ay ka jec-

laayeen. Markii la gaaray waqtigii qadada baa waxaa sha qadii ka yimid Aw Jaamac oo lalminaaya bac qare iyo laamo-ugunji ka buuxaan, wuxuuna afadiisii Cambaro ku yiri, «walaal, anigu galabta Iskaa-wax-u-qabso baan u noqonayaaye Asli u geeya qadada ... khudaartana u miira aad bay u anfaceysaaye, iguna salaan una sheeg in aan caawa oo dhan la joogi doono iyo in aan akhbaar iyo hadiyad uga hayo walaalkeed Cali-amuur».

Aw Jaamac markii qadadii uu afka ka qaaday buu intuu kabihiisii iladay jaanta rogay, wuxuuna aaday xaafadda Wadajir oo uu ka socday dhismaha Dugsiyada Waxbarashada Khasabka ah.

Cambaro kama ay dambeyn wax qumman Aw Jaamac, waxayna u soo ambabaxday Cusbitaalka Digfeer. Cambaro iyo Kuusey baa iyagoo faraxsan oo qoslaaya soo galay qaybtii daawooyinka ee Cusbitaalka Digfeer, wax yar kaddibna waxay Cambaro dalaq tiri qolkii ay ku ogeyd Asli, hase yeeshee markii ay aragtay sariirtii Asli oo haweeney kale ku huruddo, bay is moodsiisay oo ay la noqotay in ay marin habowday oo qolkii gaftay, hase yeeshee intii aanay gaddoomin bay waxay garatay Muslimo oo madaxa la soo kacday in muddo ahna ku jiiftey sariirtii Asli ta ku dhegganeyd, Cambaro dib ayey isla qolkii ugu noqotay markii ay Muslimo xaggeeda u dhaqaaqeysayna waxay ka il buuxsatay dadka qolka jiifay oo ay giddi bar garatay.

Cambaro oo yaabban baa Muslimo ku tiri, «walaal iska warran ! Meeday Asli, maxaa ku dhacay, inaan qolkii gafay baan is mooday oo anoo dib u noqon raba ayaan ku arkay.... ».

Markii Muslimo u hollatay oo damacday inay Cambaro u sheegto Asli iyo wixii ku dhacay, baa waxaa si lama filaan ah u soo gashay Kalkaaliso Cadar oo intay

Cambaro gacanta qabatay ku tiri, «eeddo ... Asli waxaa loo beddeley qaybta naga korreysa, qolka 25aad ee orod u tag».

Intii aanay Cambaro ka bixin qaybtii daawada baa Muslimo ka daba timid una sheegtay in Asli uur ku soo baxay awgeed loogu beddelay qaybta haweenka. Cambaro ereygaasi wuxuu uga dhignaa fallaar mariid ah oo wadnaha abbaartay, waxaana ka dhacay Jeeggii Caanaha ahaa oo ay gacanta ku haysay, foolkeediina wuu qayirmay, waxaa qooyey dhidid hadalkiina wuu ku ceshoomay.

«Alla gablamayey ! ! ! Alla gablamayey ! ! ! in ay ii saqiirtaa la ii qaatay», Cambaroo ku barooraneysa baa intay Kuusey gacanta soo qabatay ku tiri: «Naa intaad cuntada haweenka jirran u kala qaybisid ina keen gurigey baa ba'aye» ! ! !

Shanqartii alaabtii iyo baroortii Cambaro baa laga maqlay qaybihii u dhowaa oo dhan, waxaana dadkii ku soo xoomay goobtii oo bulxan ka bilaabmay. «Gabadheedii baa ilmo ku soo baxay, maxay u ceshan weyday iyo ma gabdhaha waqtigan jooga baa haddii aanay iyagu is dhowrin la celin karaa», muran ah baa dhinac kasta ka yeeray.

Cambaro oo aad moodeysid in wadkeedii loo soo sheegay baa u soo luuday irridka cusbitaalka oo ay durbadiiba Tagsi ka raacday. Kuusey markii ay aragtay in Cambaro ka tagtay bay dib u soo noqotay, waxayna u tagtay Asli oo markii ay Kuusey aragtay naxdin la soo boodday :

—— Iska warran yaa kula socda ?

—— Habaryar Cambaro baa ila socotey.

— Oo meeday ?

— Illinka ayey ka noqotay, iyadoo barooraneysa bayna tagsi raacday.

Asli warkaas wuxuu ku gilgilay leebkii hore ugu taagnaa, waxay cusbooneysiisay urugadii iyo ilmadii, waxayna iyadoo hinraageysa tiri, «Alla see baan yeelaa odaygii iyo habartiiba wey ogaadeene, bal yaa u sheegay ! !». Kuusey oo samirsiin iyo dejin ula jeedda kana naxsan jirrabka haysta Asli ayaa ku adkeysay in ay dul qaadato iyadoo ku tiri, «dhibaatada kugu dhacdaa sanooyin bey kaa weyn tahay, sidii Alla ka dhigo bayna noqon».

Cambaro oo meeshii laga saraa aysan dhiig lahayn oo ilmadii ka dhammaatay baa gurigii soo gashay iyadoo tagsiilihii keenay uu garabka hayo, wuxuuna Suuban oo reer Aw Jaamac ay deris ahaayeen u sheegay in Cambaro besteed tahay una baahan tahay in sariirteeda la jiifiyo si ay u nasato.

Suuban markii ay aragtay diifta ka muuqata Cambaro waxay u qaadatay in Asli ay sakaraad tahay ama geeriyootay, markaasay iyadoo qudheedu naxsan intay ku soo dhowaatay ku tiri :

— Walaal Cambaro maxaa kugu dhacay ... xaggee lagaa hayaa, Asli ka warran, maxaa dhacay ! ! !

— Alla iyadoo dhimataa la ii qaatay ... Alla iyadoo dhimataa la ii qaatay ... Alla ilaahow ceebteyda astur» baa Cambaro ku celcelisay, waxayna ugu dambeystii u sheegtay Suuban in Asli uur laba bilood iyo bar ahi ku soo baxay.

Aw Jaamac oo daallan baa makhribkii Iskaa-wax-u-qabsadii ka yimid, waxaana la socday saaxiibkii Cawaale oo doonayey in uu Aw Jaamac u raaco Cusbitaalka si uu u soo booqdo Asli.

Aw Jaamac markii uu qolka soo galay wuxuu arkay Cambaro oo bilqan oo gunuunucaysa, markaa buu ku yiri, «naa Cambaro, maxaa saacaddaan ku jiifiyey, ma waadan gabadhii aadin, ma jirran tahay ? !» «Aw Jaamacow reer Aw Jaamac ceeb baa la soo deristay» bay ku musanawday Cambaro, waxayna u sheegtay in gabadhoodii Asli uur alla ku saar ah ay leedahay.

Aw Jaamac mar qur ah baa oogadiisa ruuxii laga siibay naxdin awgeed, sara joogiina ka dhacay, waxaana madaxa ka gaaray jug khafiif ah. Cawaale ayaa soo orday oo ka qaaday Aw Jaamac dhulkii, geeyeyna sariirtiisii. Aw Jaamac wax yar kaddib wuu miyirsaday, wuxuuna soo kacay isagoo leh, «Alleylehe wax kastaba aan fishee, weligey cindigeyga ma gelin Asli baa ceeb kuu soo jiideysa ! ! Adduunow magacaa ba', tanina ma ii dambeysay ? !».

Aw Jaamac isagoo didsan buu soo baraarugay, wuuna sara kacay, wuxuuna ku booday masawir hortiisa ka muuqday oo Asli ay leedahay, markaasuu kidfay isagoo leh, «dooni maayo in aan gurigeyga ku arko taswiir Asli ay leedahay», waxaa gurigii ka bilowday Olole ay Aw Jaamac, Cambaro iyo Kuusey ku qaadeen tasaawiirtii Asli oo qolkeeda iyo qowladaha kaleba ku sharraxnaa, hawshaas oo muddo toban daqiiqo ah qaadatay.

Aw Jaamac markii uu hubsaday in la wada jeexjeexay dhammaan masawirradii Asli, buu inta uu u yeeray Cambaro ku yiri, «maanta laga bilaabo iyo wixii ka dambeeya Asli deyro bay iga tahay, ogaada, gaarsiiyana, haddii ay agagaarka gurigeyga timaaddo in aan ballan ku qaaday in aan labo isle'eg u kala gooyo, haddii la doono tiirka ha la i geeyee».

Cambaro oo Aw Jaamac carada wejigiisa ka muuqata ka yaabtay baa tiri, «Aw Jaamac naga daa taasi

inaga dhimataye, ilaahay beddelkeeda wax khayr qaba ha innaga siiyo». Jacaylkii Aw Jaamac iyo Cambaro u qaba been gabadhoodii Asli wuxuu isu beddelay nacayb iyo xiqdi.

Aw Jaamac oo habeenkaa ballan lahaa gurigii kama soo bixin, waayo wuxuu ogaa in marka uu la kulmo saaxiibbadii ay hadalka ugu horreeya ee ay weydiinayaan uu noqonayo xaalka Asli oo ay jirro ku ogaayeen. Aw Jaamac wuxuu soo qaatay qalin iyo warqad. Wuxuu bilaabay in uu xaashi u qoro wiilkiisii Cali-amuur oo Macallin ka ahaa degmada Beledweyne, si uu ugu sheego mushkiladda dhacday.

«Aw Jaamac xaggee warqadda u qoreysaa» bay ku tiri Cambaro. Aw Jaamac intuu qalinkii iska tuuray oo sariirtii isku kala baxshay buu Cambaro ku yiri, «waxaan doonayey in aan Cali-amuur warqad u qoro, hase yeeshee waan ka noqday, waayo in aan ka nixiyo dooni maayo, sababtoo ah haddii Cali-amuur ogaado in Asli uur leedahay, waxaan ka baqayaa in uu waasho».

Xaafaddii oo dhan dhowr toddobaad sheeko aan Asli iyo uurkeeda ahayn lagama hayn, dugsiga Macallin Jaamac labadii arday oo isu tagtaaba arrintaa ayey isu tebin jireen.

Asli jiif iyo joogba waa diidday, habeenkii oo dhan sida ay u soo jeeddo baa diiggu dusheeda ka ciyi jiray, waxayna mar marka qaarkood ilaahay ka baryeysay in uu wadkeeda soo dedejiyo. Asli oo u baratay in aan laga dul dhaqaaqin saddex beri cid uma imaan.

«Waa yaabe hooyadey iyo aabbahay maxay igu naceen ? ! Maxaase ku dhacay saaxiibbadey» bay Asli

isweydiisay. Iyadaase isu jawaabtay markii fikraddeedii ay ku soo dhacday «Yaa raba oo wax ku falaaya gabar, ilmo aan aabbe lahayn sidda».

Asli waxay soo xasuusatay xikmad Carabi ah oo ay dugsiga ku baratay oo ahayd, «yaa ka tiro badan walaalahaa marka la tirinaayo, yaraase waqtiga dhibaatada».

## QAYBTA LABAAD

Asli muddo saddex beri dhexdood ah baa jirkeedii ku gurmay, midabkeediina ku dhacay, waayo oomati aan shaah iyo biyo ahayni kama degin hurdana ma ay ladin, fakar iyo hiif bayna waqtiga ku dhammeysan jirtey.

Aroortii dambe Asli oo isku buuqsan baa waxaa u soo galay takhtar Gacal oo u sheegay in caafimaadkeedu fiican yahay, berrina ay cusbitaalka ka bixi doonto, daawadana ay dibadda ku qaadan doonto. «Mahadsanid Dotoore» bay ku war celisay, hase yeeshee markii takhtarkii dhaqaaqay baa waxaa ku beermay welwel hor leh oo ah meesha iyo jihada ay aadeyso marka ay cusbitaalka ka baxdo.

Asli oo isla hadleysa baa waxaa soo dul istaagay Umuliso Faadumo oo ay si wacan isu yaqaaniin derisna la ahaan jirtay reer Aw Jaamac, markaasay ku tiri, «Asli saaka si baad u niyad xun tahaye, maxaa soo kordhay ?» «Eeddo waan iska caafimaad qabaa, laakiin garan maayo waxaan sameeyo, Takhtarkii wuxuu ii sheegay in aan berrito bixi doono, meel aan aadana afarta jiho ma garanaayo».

Faadumo oo la socotay xiisadda ka taagan guriga reer Aw Jaamac waxay isla goobtii ku qaadatay go'aan ah in ay heshiisiiso Asli iyo waalidkeed inta ka horreysana ay Asli gurigeeda geyso, fikraddaa ayeyna u sheegtay oo Asli culeys weyn ka ridday.

Subaxdii bay Asli cusbitaalkii ka baxday, hase yeeshee wax kasta waxaa uga darnaa dadka oo qofkii xaggeeda soo eegaba ay moodeysay inuu og yahay in ay Uur leedahay, waxayna soo raacday tagsi laamiga ku dejiyey. Intii ay jidka guriga Faadumo ka sokeeya ay soo socotay qof alla qofkii ay taqaan oo ay aragto waa ka dhuuma-

neysay. Umuliso Faadumo guriga way ka maqneyd, waaxaana joogay hooyadeed Beydan oo indha la' iyo adeegtadii.

Asli dermo intay fidsatay ayey dug tiri. Duhurnimadii waxaa shaqadii ka timid Faadumo oo weydiisay ciddii haddii ay u timid gabar Asli la yiraahdo. Adeegtadii baa tiri, «waa taa halkaa hurudda». «Naa Asli maxaa dhulka ku jiifiyey, maad sariirtu waa cidlee seexatid». «Mahadsanid eeddo waa isku mid» baa Asli ku warcelisay.

Umuliso Faadumo galabtii bay soo aadday guriga reer Aw Jaamac, waxayna nasiib wanaag la kulantay Aw Jaamac iyo Cambaroo wada jooga. «Iska warrama, see la yahay» bay tiri Faadumo. «Dareen Asli ka weyn ma qabno» buu yiri Aw Jaamac.

Faadumo intay fadhiisatay bay Aw Jaamac iyo xaaskiisii muddo uga sheekeysay dunida iyo waxa ka dhaca iyo amuuraha bulshadu ku sugan tahay, markaa kaddibna waxay u guda gashay xaalka Asli oo ay ku tiri: «Fallaari gilgilasho kaagama go'do», waxayna ka dalabtay in inta ninkii Asli uureeyey la helaayo ay guriga sii joogto. Aw Jaamac oo xanaaqsan baa intuu istaagay ku yiri: «Faadumo walaal dhegeyso, waxaan kaa baryayaa in aadan wixii dhimatay hadalkeeda igu soo qaadin, tan kale waxaan kuu sheegayaa in reer Aw Jaamac hiddo aysan u lahayn inay ilmo aan meher ku dhalan rabbaystaan».

Cambaro baa iyana soo dhex gashay hadalkii, iyadoo leh, «ha aaddo oo meel ha geeyo kii uurka u buuxshay, iskana daa guri aan keentadee maanta haddii la yiraahdo waa dhimatay wan baan qali lahaa». Faadumo oo dhakafaarsan baa tiri, «Aw Jaamac iyo Cambaro sowdinkii jeclaa oo ku dhaaran jiray Asli, maxaa dhacay».

«Maxaa jacaylkii ka dambeeyey» bay hal [illegible] aahdeen Cambaro iyo Aw Jaamac.

Umuliso Faadumo markii ay muddo laba saac ah la doodeysay reer Aw Jaamac, quusna ay ka gaartay in Asli ciddii lagu cesho bay dib ugu soo noqotay gurigeedii, waxayna Asli u marisay wixii ay kala kulantay aabbaheed iyo hooyadeed.

«Eeddoy waa naxsanahay, ma aqaan wax alla waxaan sameeyo» bay ku cabatay Asli.

«Maxaad isu dhowri weyday Asliyey oo isaga celin weyday ragga hororka ah oo haweenka oo dhan ceeriinka ku liqay».

«Eeddo hal habeen bey si iga noqotay».

«Ma taqaan, xaggeese joogaa ninkii balaayadaan ku baday ?».

«Eeddo meel uu joogo ma aqaan, hase yeeshee magiciisa waxaa la yiraahdaa Caddaawe».

«Naa alla cadaabaha maxaa Caddaawe loogu daraa» ?

«Eeddo ma aqaan mid jinni madoobi la tag ah oo isla wareegto ah baa i bartay, hal habeen oo qur ah baan bartay, kaddibna dib uma arag».

Faadumo oo yaabban baa tiri, «caku haween ! Weligood dhudday la' yihiin, naa maxaa nin aadan hore u aqoon ku raacshay ! !». Asli ma ay jawaabin oo hoos bay intay u hogatay oohin bilowday. «Waxba ha ooyin waxaadan isu geysan kuguma dhacine», bay hadalkeedii ku soo xirtay Faadumo.

Galabnimadii Asli waxay aadday gurigii Canab si ay u tusto hoyga Caddaawe. Markii ay Asli guriga Canab soo gashay waxaa aragtay Xaajiya Xaliimo oo ahayd

Canab hooyadeed, oo markaas salaaddii casarka ka salaama naqsatay. Mar alla markii ay Xaajiyadu Asli indhaha ka qaadday bay tiri, «acuudu billaahi ! waa tii ! waa tii ! naa dib u noqo, gurigaygana ha iga soo gelin, gabadhaydana ha iga fidneyn».

Canab qayladii bay ku soo kacday, waxayna aragtay Asli oo aamusan iyo hooyadeed oo caytamaysa. «Hooyo gabadha iska daa» bay tiri Canab oo dibadda u soo baxday oo soo raacday Asli, waxayna dhigteen ballan ah in subaxdii ay Caddaawe isu raacaan.

Canab hooyadeed iyadoo qaylineysa ayey soo baxday, waxayna tiri, «naayaa meeqa jeer baan ku iri ka har gabadhaas uurka sheydaan sidda». «Hooyo buug aan ka hayey bay iga soo doonatay, imminkana iska noqotaye maa naa raacay iyadaa i soo doonatee». «Dooni maayo mar dambe in aan axadkaas ciddoodii dayrisay arko», bay Xaajiyadu ku canaanatay Canab.

Maxaa layska og yahay, waa adduun iyo xaalkii, hadda Canab waa tii Caddaawe iyo Asli isugeysay.

Canab iyo Asli subixii dambe bay isugu yimaadeen halkii ay ballanta ku dhigteen, waxayna soo aadeen gurigii Asli. Galab casar ah baa Canab iyo Asli oo wada socdaa ay yimaadeen Cali gurigiisa. Cali oo ahaa saaxiibka koowaad ee Caddaawe aad buu u soo dhoweeyey labadii gabdhood, wuxuuna u keenay waxay cabbaan. Cali ma garan Asli oo uu arkay hal habeen oo qur ah, mana xusuusan xataa markii Canab magaceeda u sheegtay. Wax yar kaddib markii la sheekeystay, Canab waxay Cali u sheegtay in ay faq u qabto, sidaa darteed gurigii waxaa lagu dhaafay Asli, Cali iyo Canabna daaradda ayey fariisteen.

Canab waxay Cali u warisay sheeko dheer oo ku ɿabsan Asli iyo jirrabka haysta, waxayna u caddaysay n dhibaatada ku dhacday Asli uu u keenay mas'uulna ka yahay Caddaawe.

Cali ma uu garwaaqsan hadalka Canab, wuxuu u sheegay in Caddaawe yahay nin xaas leh, wuxuuna ka dalbay Canab in ay Asli ka dhaadhiciso in aanay isku dayin in Caddaawe korka ka saarto cunug uusan dhalin, isagoo ku waanshay in ay raadsadaan rag kale oo aan xaas lahayn. Canab waxay Cali ku tiri, «Jaalle shaki kuma jiro oo Caddaawe ayaa iska leh cunugga ... Asli weligeed nin aan Caddaawe ahayn far ma saarin ...». Cali, Canab oo aan hadalkii dhammeysan buu ka boobay wuxuuna yiri, «Jaalle waxaannu nahay reer Xamar ga-boobay, khiyaamada iyo dhagartana waa naqaan ... yaad caqliga ka xadeysaa ... Caddaawe iyo Asli, Jaalle hal ha-been oo qur ah bay is arkeen, hal habeenna uur lagu-ma yeesho».

Canab iyo Cali markii ay hadalkii ku heshiin waa-yeen oo murankoodii kululaaday, baa waxaa soo dhex gashay Asli oo ku tiri Cali, «walaal Cali, arrintan waa arrin weyn, iska daa daafaca oo naga horkeen Caddaawe isagaa xaalku khuseeyaaye».

Cali wuxuu u sheegay Asli in Caddaawe uu yahay nin dabci kulul, haddii arrintaa ay ula tagaanna wax aan guul darro ahayn aanay kala kulmeyn.

Canab waxay ka bariday Cali in uu Caddaawe u geeyo si ay xaalka ugu bandhigaan. Cali wuxuu yiri : «Sidaan horeba idinku sheegay Caddaawe waa xaasle, ee caawa 9ka fiidnimo isu kaaya keena».

Canab iyo Asli magaaladii bay u soo noqdeen, Ca-lina Caddaawe ayuu markaa raadsaday, makhribkii goor ay tahay baa Caddaawe oo markaa gurigiisa ka bixi raba

afartiisii cunug kii ugu yaraana gacanta haya baa waxaa ku soo kediyey Cali oo u sheegay inuu arrin degdeg ah u wado, sidaa darteed Caddaawe cunuggii oo uu rabay in uu magaalada u wado buu intuu hooyadii u ceshay Cali soo raacay.

Cali iyo Caddaawe waxay fariisteen Baar Haramaayo, Cali wuxuu u sheegay Caddaawe wixii Canab iyo Asli uu kala kulmay. Caddaawaa xanaaqay, markaasuu yiri, «waa wax aan caqli lahayn ... iska daa annagaa naqaane ... naago aan sanooyin la socday baa i soo mari waayey inay igu tolaan cunug aanan lahayn, markaasay mid aan habeen qur ah is aragnay dooneysaa ilmo islaameed inay aniga dusha iga saarto. Alla wey caqli xun tahaye yaa u sheega in Caddaawe uusan dheel dheel aqoon».

Caddaawe iyo Cali waa ka soo hormareen ballantii, Canab iyo Aslina wey yimaadeen, waxaa hadalkii bilowday Canab oo tiri, «walaal Caddaawe gabadhani waa Asli, waana gabadhii habeenkii aynu isu raacnay Tiribuunka, guriga Calina aan nimid, xaalka aan kuu dooneynaana waad ka war qabtaa sidan filayo oo Cali baa kuu sheegay, Asli waxay leedahay uur saddex bilood ah, adiga ayaana iska leh, sidaa darteed aniga iyo Asli waxaan kuugu nimid arrintaa».

Caddaawe jawaabta iyo hadalka uu bixin lahaaba horuu u soo qorsheystay, wuxuuna dhulka ku tufay calyo, markaasuu ku yiri Canab: «Liq calyadan». Canab waxay tiri: «Wax suura gal ah ma aha in qof liqo calyo uusan lahayn».

Caddaawaa yiri, «arrintaad wadataanna caynkaa bay ka dhigan tahay, waayo cunug uusan dhalin ninna qaadan maayo, waana idiin sheegay Cali in nin xaas leh aan ahay, sidaa darteed walaasheyda Asli waan ka

xumahay mushkiladda haysata, diyaar baanna u ahay in aan caawino, hase yeeshee ha raadsato ninkii uureeyey, anigana mar dambe yey i soo raadin ... waxaasoo kalena ha iila imaanina».

Asli oo ilmeyneysa baa Caddaawe ku tiri, «walaal waxba ha inkirin adaa cunugga iska lehe, weligey nin aan adiga ahayn ismaanan arag, sidaa darteed waxaan kaa baryayaa in aad inkiraadda iska dhaaftid».

Caddaawe intuu istaagay oo Cali gacanta qabtay buu yiri, «hadal tiro waxba ma tarto, warkii oo kooban anigu iskama lihi waxad sheegeysaan, haddii mar dambe arrintaa oo kale aad iila timaadaanna mudankiinna ayaan idin marsiin doonaa, nin xaas leh oo sharaf leh baan ahay ee ogaada».

Markii Canab ay damacday in ay hadasho buu Caddaawe intuu baxay ku yiri, «nabad gelyo». Cali ayaa intuu dib ugu soo noqday labadii gabdhood ku yiri, «walaalayaal ina keena Caddaawe waa tegee ... awal baan idiin sheegay in aydaan Caddaawe waqti iiskaga luminin». Cali markii uu labadii gabdhood dibadda u soo saaray buu yiri, «nabadey Caddaawaan ka dabategayaaye».

Canab iyo Asli intay istaageen bay bilaabeen dooddan soo socota :

— Walaaley, Canabey see yeellaa, maxaan sameynaa?

— Berrito aan qaadiga aadno oo dacweyno.

— Oo haddii aan dacweyno oo uu inkiro see yeeleynaa ?

— Waxaa laga qaadayaa dhiig, waxaana la ogaanayaa inuu dhalay cunugga iyo in kale.

— Oo cunuğ uur ku jira sidee dhiig looga qaadayaa, ma waxaan sugayaa intuu ka dhasho ?

Asli iyo Canab waxay go'aan ku gaareen inay Qaadiga u tagaan berrito subaxdii dacwana soo oogaan, hase yeeshee rajo weyn kama qabin in Caddaawe qirto.

Canab iyo Asli waxay subaxdii u soo jarmaadeen Maxkamadda degmada Hodan, intii jidka ay soo socdeenna Asli waxay soo xasuusatay hees ay idaacadda ka maqashay oo ay Hibo qaaddo oo ah, «Luqunteyda dheer iyo laafyaha garaaraha, dhabannada labeenta leh, midabkeyga luulka ah, nimaan laasaneynoo lulufku u macaan yahay anigaa u loogo lingaxa uga gooyee, leefoo ha liqin baa lurta ii horseedee, laabteydaney lululka iga daa». Alla sida Hibo sheegeyso oo kale baan ahay ee maxaa qaadi ii qaban.

Canab baa aragtay in Asli fekereyso, markaasey ku tiri, «naa Asli, ina soo leexi maxkamaddii waa dhowdahaye». Markii labadii gabdhood ay maxkamaddii yimaadeen, waxay Qaadigii u wariyeen amuurta ku dhacday Asli, qaadigii wuxuu amray in la keeno Caddaawe, gabdhihiina wuxuu la ballamay maalintii xigtey, isagoo ka codsaday in ay dacwo qoraal ah u soo gudbiyaan.

Subaxdii dambe, waxaa xafiiskii Qaadiga isugu yimid Asli iyo Caddaawe, waxaana furantay dooddii : Caddaawe wuxuu sheegay in uusan lahayn uurka, wuxuuna caddeeyey in uu diyaar u yahay in uu Kitaabka Quraanka ku dhaarto oo gacanta saaro.

Qaadigii maxkamadda, Shiikh Axmed, wuxuu u sheegay Caddaawe kutubka beenta loogu dhaarto dhibaatada uu leeyahay, wuxuuna ku waaniyey in uusan runta inkirin.

Caddaawe wuxuu yiri, «Qaadi anigu run ayaan sheegayaa, sidaa darteed Kutubku waxba i yeeli maayo».

Caddaawe kutubkii buu gacanta saaray, wuxuuna ku dhaartay inuusan lahayn ilmaha Asli uurka ku siddo.

Qaaddigii markii Caddaawe baxay wuxuu Asli ku yiri, «waan ka xumahay ! !, maxaan kuu sameyn karaa ... waa kaas oo ninkii waa dhaartaye, orod iska tagoo Ilaahay iska tawakal».

Asli iyo Canab markii ay maxkamaddii ka soo bexeen waxaa dhex martay sheekadan :

— Walaal Canabey waa yaab ! Waa kaas Caddaawe i inkiray, maxaan haddaba sameeyaa ?

— Dacwadda intaan Racfaan ka qaadanno aan Maxkamadda Sare u gudbinno.

— Maxkamadda Sare haddii loo gudbiyo sow Caddaawe sidii oo kale u inkiri maayo.

Markii ay cabbaar aamusnaayeen, baa Canab tiri :

— Waa wax lala yaabo ... Caddaawe saddex sano ayaan is naqiinay, weligeyna doob baan u haystay, waayo isagaa ii sheegay in uusan xaas lahayn.

Xaawo oo ahayd haweeneydii Caddaawe waxay ka war heshay in ninkeedii loo haysto gabar uu uureeyey, dacwana lagu oogay, sidaa darteed duhurkii markii Caddaawe gurigii yimid, wuxuu la kulmay Xaawo oo careysan oo markii Caddaawe ay aragtay cod dheer ku tiri, «weligey waan la socday akhbaartaada, intaana waa dul qaadanaayey, imminkana waa maqlay in aad gabadhii miskiinta ahayd oo ina Aw Jaamac intaad uureysay ku inkirtay».

«Xaawo cawdi-bileyso ..., yaa kuu sheegay beentaas, waxba waxaas kama jiraan ... waa masabid iyo asaraar», buu ku celceshay Caddaawe. «Jaallow waxaa la yiri, (sacab haddaan wax ku jirin maxaa habeenkii loo

tumaa ...), maxay keligaa kuu soo aadday, may gabadhu qabsato kumanyaalka nin ee Xamar jooga», bay tiri Xaawo.

Dooddii Xaawo iyo Caddaawe meel halis ah bay ka gaartay, waxaana kala qabtay deriskii. Xaawo isla markiiba intay cunuggii ilmaheeda ugu yaraa dhabarka u ridatay bay aadday gurigii hooyadeed oo ku yiil degmada Wardhiigley.

Caddaawe mushkilad baa ku furantay, wuxuuna bilaabay inuu ka fakaro cidda ogeyd oo xaaskiisa la socodsiisay arrimahaas. Caddaawe gurigii Cali buu aaday, wuxuuna ka dalbay inuu u soo caro celiyo xaaskiisa.

Cali, Xaawo waa ka xishoon jirtay, arrimaha qoyskana isagaa garsoore lagu kalsoon yahay ka ahaan jiray. Cali oo aan waqti lumin baa soo galay gurigii Xaawo joogtay, wuxuuna bilaabay sheeko dheer oo uu ku meyraayo Caddaawe, uuna uga raaridaayo sida uu Caddaawe u jecel yahay uguna kalsoon yahay, wuxuuna ugu dambeystii Cali, Xaawo ku waaniyey in ay ilmeheedii iyo ninkeedii ku noqoto.

Xaawo oo weligeed qaddarin jirtay Cali, waxaa ka soo fakaday wixii uurka ugu jiray, sidaa darteed, iyadoo aan is ogeyn hadalkeeduna miisaaneyn bay tiri : «Adiga iyo Caddaawe midna in aan arko dooni maayo, mid mid baan ula socdaa meel alla meeshaad cagta dhigtaan, waan maqlay in gurigaaga fidnadu ka dhacday, hase yeeshee hal ayaan kaa codsanayaa, iiga soo qaad saaxiibkaa warqaddeyda ... aniga iyo Caddaawe oo guri iskaga soo horjeesannaa waa habeenkii xalay ahaa oo tegey».

Cali oo u bartay in aan Xaawo hadal ku soo celin, amakaag baa ka soo haray, waxaana u muuqatay in Xaawo degganaantii iyo miyirkii lagu yiqiin uu ka lumay, ayna xaaladdu ka dhab tahay. Cali dib ayuu u soo gad-

doomay, wuxuuna Caddaawe u sheegay wixii isaga iyo Xaawo ay kala muteen.

Caddaawe oo ay saddexdii ilmood maskaxdii ka cuneen ..., dhibaatadii guriga hawlihiisii oo ku soo fara baxsaday, waxay dareensiiyeen in maalin qur ah la'aanta Xaawo uusan hayn karin ilmaha. Caddaawe wuxuu goostay in uu soo maslaxeeyo Xaawo, wuxuuna fiidkii ugu yimid gurigii hooyadeed, wuxuuna yiri markuu la kulmay: «Walaal Xaawo iga raalli ahow, xaal baan bixinayaa si xun baa wax laguugu sheegay, in la isku keen diraa la doonayaa, wax hubso, sheydaanka iska naar, nimaan kuu furi doonin yuu kuu rarin, ilmahaagu yey cidlo ku beylihin».

«Jaalle si xun wax la iiguma sheegin, haddii hadal dad aan yeelaayo afar da'ood kuuma dhaleen, siddeed sanana guri kulama joogeen, waad ka war qabtaa inta jeer ee hadal la iiga kaa sheegay, oo aan iri - Caddaawe ilaa aan indheheyga ku arko isagoo arrintaas sameeyey qof bani'aadam ah waxba ka maqli maayo. - Maanta jaalle, inkir ama ha inkirin cubka waad ku jirtaa, mase og tahay jaalle, gabadha aad uureysay in aan ilmo habreed nahay ?».

Caddaawe ereygaasi waa shiday, aad buuna uga gubtay, wuxuuna Xaawo ku yiri, «Xaawo dhegeyso, ha i gefin, ma anaad i rumeysaneysaa mise dadka doonaaya in ay gurigeenna dumiyaan, xumaanteennana ka shaqeynaaya». Caddaawe oo aan hadalkii dhammeyn baa Xaawo ka goysay, markay ka feer hadashay iyadoo tiri: «Jaalle run iyo ilkaba waa la caddeeyaa, wanaagga iyo sharafta, xushmadda jacaylka weligey keligey baa ilaalinayey, maanta waa inoo dhammaatay, axsaan ii samee, masruuf, meher iyo marashi midna kaama rabo ee ii dhig madaxeyga».

Caddaawe si kasta ula hadal, baryo, waano, canaan, hanjabaad, wax kasta ku day, hase yeeshee wuu soo jeedin kari waayey.

Arrintii Caddaawe iyo Xaawo ka dhexeysay waxaa loo saaray guddi, waxaana la isku dayey in xeer soomaali lagu dhammeeyo, hase yeeshee, inkastoo Seyn-cirroolayaal iyo qaraabo oo dhammi isugu tageen Xaawo waa la soo marin waayey Caddaawe, waxaana arrintii ku dhammaatay in warqaddeedii farta laga saaro.

* * *

Goor casar liiq ah baa maalintii dambe gurigii reer Aw Jaamac waxaa soo galay inan magiciisa la yiraahdo Ganey oo ka yimid Beledweyne, akhbaar iyo warqadna ka sida Cali-amuur, wuxuu kaloo inankaasi siday dhar iyo kabo Cali-amuur Asli u soo dhiibay. Ganey markuu ciddii salaamay, Cali-amuurna uga warramay, buu yiri, asagoo goonyihiisa fiirinaaya, «Asli meeday, ma magaaladay ku maqan tahay ?»

Cambaro markay cabbaar aamusneyd bay tiri : «eeddo Asli waa dhimatay». «Waa dhimatay aah», buu Ganey la soo booday, wuxuuna ku celceshay isagoo naxsan, «Alla ha u naxariisto ... Allaahu yarxam». «Ilaahay raxmaddiisa ma tusinaayo suu tusin maayee», bay tiri Cambaro.

Ganey naxdintii qabatay awgeed, wuxuu is moodsiiyey in Cambarana leedahay ilaahay ha u naxariisto Asli. Ganey oo yaabban baa intuu istaagay ku yiri Cambaro, «eeddo Ilaahay samir iyo iimaan ha idinka siiyo ... una sheeg Aw Jaamac in aan berrito soo mari doono».

Ganey markuu illinka maraayey baa intay Kuusey u yeertay ku tiri, «abbowe ... Asli ma dhiman waa nooshahay, hase yeeshee wax dhimatay ayey cidda u xisaaban tahay ...waana la deyriyey markii uur ku soo baxay».

«Oo hadda yey la joogtaa ?», buu weydiiyey Ganey. «Ma aqaan, meelahaas baa lagu sheegayey», bay ku warcelisay Kuusey, waxayna intaas ku dartay in ninkii cunugga dhalay uu dafiraad la soo jeestay. Kuusey waxay tiri, «abboowe igu salaan Cali-amuur, hana u sheegin in Asli uur leedahay, adeeraa yiri yaan loo sheegine».

Intii ay Asli uurka yeelatay Shariif Macow iyo Xaajiya Xaliimo oo ahaa Canab waalidkeed, fara kulul bay Canab ku hayeen, waxaana arrintu qaraxday markii reer Shariif Macow ay ogaadeen in gabadhoodu ay mas'uul ka ahayd dhibaatada Asli ku dhacday.

Canab dilkii, canaantii iyo caydii joogtada ahayd ee waalidkeed bay u adkeysan weyday, gurigiina way ka carartay. Canab sida Asli oo kale ma ahayn ee irrido badan baa u furnaa, waxayna tiqiin dhowr aqal oo laga soo dhoweynayo oo ay ku jiraan gabdho aan la qabin.

Canab maalinkii dambe waxay soo raadisay Asli, waxayna u sheegtay in gurigii laga cayriyey. Asli waxaa niyaddeeda ku soo dhacday, - Istaahil alleylehe, ha lagaa ceyriyo. «Waan ka xumahay Canabey», bay tiri Asli, waxayna weydiisay meesha ay joogto : «Anigu meeshaan doono aan aadee, marna u darsan maayo gurigii Xaaji Macow ee xabbiska ahaa», bay tiri Canab.

* * *

Ganey oo wada warqad Aw Jaamac u soo dhiibay baa gaaray Beledweyne, wuxuuna markii uu baabuurka ka degey isku sii daayey gurigii Cali-amuur. Cali-amuur markuu Ganey arkay buu farxad la soo booday, intuu fariistay oo ku soo dhowaaday buu ku yiri : «Haye ... Ganey wallee akhbaar waa ii waddaa ... ii warran ... ka warran Asli, Hooyo iyo Aabbe».

Ganey hoos buu ka yiri, «wallee khabaar xiiso leh igama heshid». Cali-amuur wuxuu ka yaabay Ganey

oo ahaan jirey inan furfuran oo sidii caadada u ahaan jirtay ka beddelan.

«Ganey maxaa kugu dhacay ... ma soo daashay ... iiga warran ciddii ... Asli iiga warran ... maxay warqad iigu soo dhiibi weyday», buu weydiiyey Cali-amuur.

«Ciddii waan u tegey waana caafimaad qabtay, laakiin Asli», markuu yiri ayuu wax yar hakaday Ganey. «Ii wad hadalka, maxaa ku dhacay Asli», buu yiri Cali-amuur. Ganey markii uu muddo aamusnaa wuxuu Cali-amuur oodda uga qaaday akhbaartii Asli oo dhan, min bilow ilaa dhammaad.

Cali-amuur sheekada Ganey inteedii dambe oo dhan lama socon, waayo markii uu yiri Asli baa uur aan aabbe lahayn sidda baa miyir ugu dambeeyey. Ganey qudhiisii baa isku naxay markuu arkay Cali-amuur oo wareersan, markaasuu isku canaantay; «anaa dambi-gaas oo dhan iska leh ... bal maxaan ugu sheegay, maan ka qariyo».

Ganey, Cali-amuur buu intuu sariirta la fariistay ku yiri, «Cali-amuur, waan ka xumahay in aan akh-baar fool xun oo wadnahaagii dhaawacday kuu keenay, anaa noqday war xun sheeg». «Mahadsanid walaal Ga-ney, waxba ma aha, midda qur ah oo aan aad uga naxay waxay tahay, waxaan ogaa sida xad dhaafka ah oo ay hooyo iyo aabbe Asli u jeclaayeen uguna dhaaran jireen, waxaanna hubaa in qoyskii murugo darani ku dhacayso».

Guriga Cali-amuur gees ka gees waxaa ku shar-raxnaa taswiirtii Asli, hase yeeshee, inkastoo uusan u bogin misana ma uusan jeex-jeexin, sidii hore uga dhac-day gurigii Aw Jaamac. Cali-amuur wuxuu goostay in uu fasax gaaban qaato oo aado Xamar, si uu cidda ula qaybsado dhibaatada ku dhacday, walow hal bil ay ka soo wareegtay markii Asli uurku ku soo baxay, waayo

wuxuu ogaa-in reer Aw Jaamac weli aanay ka reysan danqashadii gaartay.

Goor duhur ah baa Aw Jaamac oo diyaarsaday biyihii weysada ee uu ku tukan lahaa, baa waxaa ka daadisay Aamina oo saddex jir ahayd oo qoyska ugu yareyd. Aw Jaamac dharbaaxo xoog leh ayaa kaga baxsatay yartiii, oohinteediina waxaa ku soo orday Cambaro oo tiri, «war Aw Jaamac ma waalatay ... maxaa kugu dhacay ... maxaad saqiirka uga dhawaajineysaa». «Naa bulxan iyo buuq uma baahniye orod oo weyso ii soo dhumi», buu yiri Aw Jaamac.

Cambaro intay Kuusey u yeertay bay ka codsatay in ay yarta sariirta u gogosho oo seexiso. «Alla ... eeddo Cambaro, maxaa Aamina ku dhacay», bay la soo boodday Kuusey. Cambaro ayaa ku jawaabtay: «Eeddo ciilkii uu Asli u qabay buu kula dhacay Aamina ... maalmahaan dambe Aw Jaamac waxaa ka soo haray caro, xanaaq iyo dagaal xaalkii Asli baana maskaxdiisa wax u dhimay baan u maleynayaa, waayo Aw Jaamac weligii cunug uu dhalay dhengad kuma xariiqin, farna ma uu saarin».

Cali-amuur oo aan la fileyn baa maalintii dambe soo dhacay, farax iyo rayn rayn baana lagu salaamay, waxaana la isugu soo baxay oo la wada fariistay barsaddii guriga.

Aw Jaamac wuxuu hadalkii ku bilaabay : «Aabbe Cali; waad noo jeedda in aan giddi nabad qabno, wixii xilka lahaa oo Ilaahay naga beerayna waad la socotaa in aan dayrinay». «Oo xaggee bay imminka joogtaa», buu Cali-amuur weydiiyey aabbihii. «Meel baas alla ha

geeyee ma naqaan meel ay jirto», bay tiri Cambaro oo gambar Aw Jaamac ka soo horjeeda fadhiday.

Subaxnimadii dambe baa Cali-amuur ku soo jarmaaday gurigii Asli joogtay, waxaana Asli loo sheegay in walaalkeed dibedda ku sugaayo. Asli wey ka baqaneysay mana dooneyn in ay ka hor timaado Cali-amuur oo ay u haysatay in ay godob ka gashay, wejigana ka fiiqday, hase yeeshee jacaylkii walaalkeed ay u qabtay baa ka xoog badiyey, degdeg beyna u soo orodday, hab ayaa la isa siiyey.

Asli waxay ku dul barooratay Cali-amuur, sidii isagoo awood u leh inuu dhibaatada haysata ka dul qaadi karo. Asli waxay Cali-amuur uga sheekeysay sidii ay uurka ku yeelatay, qaxarkii gaaray iyo wixii ugu dambeystii Caddaawe ay kala kulantay. Cali-amuur wuxuu yiri, markii Asli uu dhegeystay, «walaal Asli, waxaas oo dhan adaa isu geystay, meeqa jeer baan ku waanshay, oo ku iri - rag waa dhorwaa, dhurwaana yur baa la iska dhahaa, - haddase wixii dhacay waa dheceen, ha isu dhiibin waxyeellada abuurta, ha rajo dhigin hana ka quusan nolosha, waxaad tahay gabar da' yar, mustaqbalkaagana dib waad u dhisi kartaa».

Cali-amuur wuxuu kaloo ku yiri, «walaal Asli, waxaan maqlay in aadan hal bil dugsi aadin ... waa inaadan waxbarashadaada joojin, iyadaa wax kasta ka muhiimsane, fasalka siddeedaad saddex bil oo qur ah baa kaaga haray».

Asli oo dadka kale ka sheexi jirtay, Cali-amuur si laab xaaran bay ula sheekeysatay. «Walaal Cali, see baan anoo uur leh dugsi u dhiganayaa, sow gabdhuhu i dicaayadeyn maayaan ?», bay tiri Asli. «Maxaa kaaga jira, caydu ma jirkaagey geleysaa, mise cad bay kaa jareysaa, si aad dantaada u gaartid waa inaad wax kasta oo kugu yimaada u dul qaadataa», buu yiri Cali-amuur,

wuxuuna u sheegay in uu la hadlaayo Maamulaha iyo Macallimiinta Dugsiga Macallin Jaamac, iyadana wuxuu ku waanshay in ay dadaasho.

Asli aad bay ugu adkeyd in ay dhex gasho gabdhihii ay tiqiin oo hadalka iyo xanta badnaa, inkasta oo ay jecleyd in ay ka xijaabnaato bulshada, misana wey garwaaqsatay waanadii walaalkeed.

Asli oo 16 jir ahayd dhibtii ay mudatay awgeed waxaa soo baxay labàdii dhafoor, waxaana qofkii arkaa uu moodaayey dhowr iyo soddon jir.

Cali-amuur galabnimadii Asli wuxuu u soo kexeeyey Bacadlaha, si uu dhar ugu gado. Markii Cali-amuur iyo Asli ay soo hormarayeen Baar Majoor baa waxaa isha ku dhuftay inan la yiraahdo Farey oo reer Aw Jaamac ay deris yihiin, markaasuu intuu koobkii shaaha ahaa oo uu cabbaayey dhigay ku soo jeestay dhallintii baarka hor fadhiday, intuu Asli iyo Cali farta ugu fiiqay ku yiri: «gabadhaa wiilka la socota ma u jeeddaan, waxaa la yiraahdaa Asli Aw Jaamac, waxayna leedahay uur aan cidina lahayn, wiilka la socdaana waa walaalkeed». Farey oo hadalkiisii sii wata baa yiri, «Allaah, haddii aad ogaan lahaydeen sidii gabadhaasi u edeb badneyd madaxaad gacmaha saari lahaydeen».

Inan Farey ag fadhiyey baa yiri: «Oo walaalkeed sow ma aha mid xishoonaaya, maxaa daba geliyey, muu iskaga haro». Farey baa hadalkii boobay oo yiri; «raacid aan raaco iska daaye, walaashey haddii ay uur xaaraan ah yeelato qudhaan ka goyn lahaa».

Farey iyo kooxdiisii muddo dheer bay baarka fadhiyeen, mana ka dhicin oo ma qabin shaqo aan ahayn in ay gabadhihii baarka soo hormara xantaan oo aflagaaddeeyaan.

Markii magaaladii la dhex yimid baa Cali-amuur wuxuu arkay Asli oo dib u hareysa oo hadba jaanta ka goosaneysa, markaasuu ku yiri, «abbaayo, Asli, maxaa kugu dhacay, waadiga iga harayee?» «Abboowe cabbaar iga horree waa ku soo daba soconaaye, yaan dadku igu kaa arage», bay Asli tiri.

Cali-amuur aad iyo aad buu ereygaas uga danqaday, ilmaana indhihiisii ku soo joogsatay, markaasuu intuu garabka gacanta ka saaray oo la soo dhaqaaqay ku yiri, «walaal Asli waan ka xumahay, mana maleyneyn in muraalkaagu ilaa heerkaa gaarsiisan yahay, iska saar cuqdada, aniga sidii baad ii tahay, walaashey aan jeclahay baad tahay, beni'aadam waxba igama gelin, waxay doonaan ha ku hadleen, waan ku ogahay nin iiga kaa aqoon roonna ma leh, in aadan ahayn gabar xun ee amarku iska yimid, Asli walaal, iska saar fakarka iyo calool xumada, cidna dembi kama aad geline».

Markii Afar-irdood la dhex yimid Asli garbasaartii bay jiq isku siisay, labadii indhood oo qur ah ayeyna muujisay, hoos ayeyna u hogatay sidii goroyo gabbal u dhacay, iyadoo diidaneyd in la arko ama ay wax aragto.

Cali-amuur markii uu soo arradtiray, buu Asli gurigii Faadumo ku soo ceshay, waxayna labadoodu isku darsadeen markii ay galeen sheekooyin ku saabsan taariikhdii ilmannimadooda ... Asli markii ugu horreysay bay qososhay muddo dhowr bilood ah. Cali-amuur imaatinkiisii wax weyn buu ka taray sare u qaadida niyadda iyo yididiilada Asli. «Walaal Asli, nabad gelyo, berri baan kuu imaanayaa», intuu yiri buu Cali-amuur irridka ka baxay.

Markaa kaddib Asli oo rajo adduunyo soo gashay baa hoos ka tiri, «Ilaahow, walaalkey, Cali-amuur ha iga qaadin, wax ii naxariista isagaan ka arkee».

Cali-amuur maalintii dambe buu ku soo noqday Asli, wuxuuna u sheegay inuu kala hadlay Maamulihii Dugsiga, wuxuuna u keenay dhammaan buugaggii ay u baahneyd, wuxuuna ku adkeeyey in ay berrito duruusta bilowdo isagoo u sheegay inuu isla berrito dhoofi doono, haddii uu baabuur helo.

«Abboowe Cali mahadsanid, weligey ilaabi maayo ixsaankaad ii sameysay», bay tiri Asli. «Laa shukra calal waajib - la isagama mahad naqo gudashada waajibka», Cali-amuur baa ugu jawaabay walaashiis.

Cali-amuur, subixii dambe aroorteedii ayuu dhoofay, hase yeeshee habeennimadii ilaa saqdii dhexe wuxuu la joogay Asli, isagoo waano iyo dardaaran u hayey, wuxuuna u sheegay in uu kala ballamay Dukaan nin saaxiibkiis ahi leeyahay, wax alla· wuxuu awoodana uu u soo diri doono.

Asli .oo fulineysa dardaarankii walaalkeed waxay isla maalintiiba soo aadday Dugsigii oo Maamulihii iyo Macallimiintii si fiican ugu soo dhoweeyeen, inkastoo sheekadeeda ay maqleen ardada Macallin Jaamac badidoodu, haddana Asli may aqoonin, sidaa darteed markay maqleen imaashada Asli baa cunug kastaa wuxuu doonay inuu arko wejigeeda.

Markii biririfkii loo soo baxay, ilmihii dhammaan waxay soo aadeen Baarka ka soo horjeeda dugsiga iyo kan Golaha Murtida, hase yeeshee Asli waxay aadday oo ka soo quraacatay Makhaayad luuq luuq ku taal. Asli oo aad moodeysid tuug la qabtay baa soo hormartay lix gabdhood oo ku dhereg dhacsanaaya dugsiga illinkiisa, markaasay intay dhaaftay ku tiri, «waan idin salaamay, nabadey». «Waan idin salaamayaa», bayna ugu jawaabeen.

Markii ay in yar Asli ka durugtay baa gabadh gabdhihii ka mid ah oo Sahra la yiraahdo tiri, «Alla maxay madoobaatay, oo fool xumaatay, bal sidey u caatowday eega».

«Bal indha adeygeeda maxay dugsiga ka soo doontay, may gurigooda isku qariso», bay tiri Jawaahir oo Sahra garab taagneyd.

Gabar kale ayaa iyana soo dhex gashay hadalkii oo tiri, «waadiga leh may gurigooda joogto e', ma waadan ogeyn in la deyrshay».

«Oo hadda xaggee joogtaa», baa Safiya weydiisay? «Ma aqaan ... ma laha guryaha doobabka ayey seexataa», bay Jawaahir gabadhii ugu jawaabtay.

Gabdhihii oo Asli xamanaaya baa ogaaday in dugsigii mar hore la galay markaasay kala ordeen.

Asli dabcigeedii wax weyn baa iska beddelay, haddii ay ahaan jirtay oo lagu yiqiin gabar qosol iyo farxad badan oo bulsho ah, waxay soo baxday ruux maahsan, oo joogaa maqan ah, waxaana ka lumay fahmadii iyo firfircoonaantii lagu yiqiin.

Asli waxay go'doon ahaato, waxay u saburto una dul qaadato aflagaaddada, xinka iyo xamashada liididda ah ee uga imaanayey gabdhaha asaageed ah, waxay ku guuleysatay in ay dhammeysato fasalkii siddeedaad.

* * *

Jaraa'idka waxaa ku soo baxay, Raadiyow Muqdishana laga sheegay in Wasaaradda Tacliintu u baahan tahay 2000 oo macallimiinta BBda ah oo haysta Shahaadada Dugsiga Dhexe, waxaa kale oo isla waqtigaa soo babaxay Jagooyin ka bannaanaa Madbacadda Qaranka iyo Dugsiga Kalkaaliyayaasha ee Wasaaradda Caafimaadka.

Shaqooyinkaas iyo Tababarradaas Asli kama qayb gelin mana hunguriyeysan, waayo shardiga ugu weyn oo lagu xiray baa ahaa in gabadha soo doonaneysaa ay inan tahay, waxaana laga reebay gabar uur leh sida Asli oo kale.

Asli weligeed kuma fekerin in ay shaqo raadsato ilaa ay Jaamacad ka baxdo, hase yeeshee arrinta ku dhacday baa wax Asli qabtay oo dhanba ka xoog badatay.

Galabtii dambe makhribnimadii Asli oo la sheekeysaneysa Beydan ee indhaha la'ayd, baa waxaa u yeertay Faadumo oo ku tiri: «Eeddo Asliyey sidaad og tahay gurigani waa buuq iyo ciriiri badan yahay, dadkuna waa is dul saaran yahay, ninkeyga Cabdillaahina inkstoo aan ka qarshay, awgaa baan isku dirirnay, wuxuuna iga dalbay waqtigii aad timaadidba in aan guriga kaa cayrsho, isagoo mar-marsiinyo ka dhiganaaya inuu doonayo inuu gabdhihiisa ka badbaadiyo halista, aniga iyo Sheekh Cabdullaahi muddo dheer baan doodeynay, waxaanna ka raariday in aadan wax halis ah u keeneyn qoyska, maadaamase aad uur leedahay Cabdullaahi wuxuu kuu maleeyey in aad tahay gabdhaha wax duufsada, calaa kulli-xaal weli ninkeygu figrad xun buu kaa haystaa, ugu dambeyntii wuxuu iga oggolaaday markaan si ba'an u baryey in aad sii joogto inta aad ka dhaleyso, sidaa darteed waxaan filayaa in aad siddeed bilood ama toddoba bilood tahay, haddaba labada bilood ee kuu hartay nala sii joog, hase yeeshee inta muddadaas ah waa in aad meel sii dayato», baa Faadumo hadalkeedii ku soo gabagabeysay.

Asli arrintaasi waxay ku soo kordhisay dareen iyo murugo cusub, waayo ma aanay garaneyn meel ay aaddo haddii guriga Faadumo ay ka tagto, Asli markii Faadumo ay tagtay intay madaxa gacmaha saaratay oo kursi deydka yiil ku fariisatay bay gashay fakar iyo walwal ku saabsan. «Allow ha na kashifin, maantayba iigu daran tahay, anigoo keligey ah baan nafteydii meel aan gee-

yo la'ee, bal waa yaabe seebaan oran, xaggeese geyn cunugga aan dhali doono, ilaahow ha i badin in aan magan alla iraahdo oo cunugga la tuugsado», bay Asli ku ducaysatay.

Asli waxaa fikraddeedii ku soo dhacday, «Faadumo cumrigeeda alla ha raajiyo, iyadoo aan waxba ii ahayn haddii ay afar bilood i haysay imminkana diyaar u sii tahay in aan laba bilood oo kale la sii joogo».

Asli si ay uga gudubto dhibta haysata waxay garatay talo in ay u baahan tahay, sidaa darteed buug iyo qalin bay intay soo qaadatay bilowday in ay warqad u qorato Laanta «Ila-tali» ee Raadiyow Muqdisho, hase yeeshee markey warqaddii dhexda marineysay bay intay jeex-jeexday tiri, «Alleylehe aan iska daayo, maxaan Raadiyaha u dhibayaa, mar hadduusan nin ii keeneyn waalidkeyna igu celineynin» Habeenkii oo dhan Asli labadeeda indhood isuma geynin, waxaana wax kasta kaga darnaa meesha ay beegsaneyso marka ay dhasho.

* * *

Canab ayaa maalintii dambe Asli soo booqatay, markaasay Asli Canab u faahfaahisay welwelka ku kordhay. Asli kama fileyn Canab oo cid kale iyaduba dul saar ku ah in ay meel geyso.

Canab baa iyana u sheegtay in ay isku xun yihiin ciddii ay la joogtay oo meel ay aaddana la'dahay. «Sow adigii i yiri ma aha, anigu Xamar oo dhan baan aqaan una darsan maayo guriga Shariif Macow, maxaa kugu dhacay ?», bay Asli weydiisay Canab.

Canab oo madaxa ruxeysa baa tiri, «walaal Asli, meel kasta maray oo waxaan ogaaday in aan gabar gurigooda loo dhaamin, dadkii rag iyo dumarba lahaa oo aan aqiin mid walba surun buu ka baxay ... illeyn Asliyey

inta gabadha la jecel yahay oo laga dambeeyo waa intay gurigooda joogto».

Waxay Canab Asli uga sheekeysay rafaadkii ay mudatay muddadii ay gurigooda ka soo tagtay, waxayna ku soo dhammeysay iyadoo leh: «Jinni baa ii harga lulay, caqli xumo baan ciddaydii iyadoo la iga jecel yahay oo joog la i leeyahay uga soo kacay».

Canab baa hadalkii qaadatay, waxayna ku cabatay in ay imminka derin qof kale kula seexato, subaxyada qaarkoodna iyadoo hamuuntii qabta ay dugsiga u lugeyso, mararka qaarkoodna intay jidka soo socoto haddii ay daahdo laga hor qadeeyo.

Asli waxay Canab u sheegtay in Faadumo tahay qof wanaagsan, hase yeeshee ay inta badan shaqo ku maqan tahay oo aanay guriga ka war qabin, sidaa darteed waxaa guriga maamusha gabadheeda Luul oo aad ii ximisa haddii aan dacweeyana waxaan ka baqay in la i ceyrsho, sidaa darteed wax alla wax xumaato ah oo Luul igu sameyso dusha baan u ritaa. «Waxba ma aha, xukunkaa sidaa ah, waa wax ii qornaa», baa Asli nafteedii ku maaweelisay.

Xaaladdu waxay hadba heer soo ahaato, wax Asli dul qaadato dhib iyo hawl tii ugu qallafsaneyd u saburto, waxaa goor fiid ah Asli dareentay xanuun, markii ay astaamihii sheegtayna waxaa Faadumo ogaatay in ay fooli hayso, sidaa darteed waxay degdeg u keentay Cusbitaalka Martiini. Waxa loo sheegay in aanay berrito ka hor dhaleyn, sidaas darteedna intay seexisay ka tagtay.

Subaxnimadii, Asli waxaa loo soo gudbiyey qolka dhalmada lagu sugo, umulisayaalku intaa waa kala ordayaan oo waxay ku hawllanaayeen daawo siin iyo xannaaneyn haweenka diyaarka u ah dhalmada. Asli umulisayaasha iyo kalkaaliyayaashu orod bay ku dhaafayeen

xaggeedana ma eegeyn, waxayna aragtay in daawooyinka lagu daldalaayey haween subaxnimadii yimid oo iyadu ka soo horreysay. Asli markii dambe bay intay istiishay oo madaxa sare u soo qaadday ku tiri haweeney umulisayaashii hore ka mid ah, «eeddo, sow dad islaam ah ma ihidin, maxaa sidaas la iigu gelayaa, ilaa saaka oo dhan baan halkan iil oo cidina dan igama leh, ee maxaa dhacay, anigaa dadka u soo horréeyee». Umilisada oo magaceeda la yiraahdo Xaajiya Cadar, waxay Asli ku tiri, «walaal raalli baad naga ahaaneysaa, kuwii aabbaha lahaa ee xalaasha ahaa baanaan hawshoodii weli dhammeystirin ee adigu xaggee joogtaa ?».

Asli hoos ayey ka tiri, «Alla mujtamacu u daranaa gabdhaha sida ilmaha aan aabbaha lahayn, bal anigu haddaan gefey muxuu galabsaday ilmaha uurkeyga ku jiraaa, sow xaq uma leh nolol iyo jiritaan ?».

Ugu dambeystii waxaa soo gashay takhtaraddii qaybta Umulisooyinka madaxa ka ahayd, waxayna warsatay Asli sida xaalkeedu yahay. Asli, takhtaraddii bey u cabatay, iyadoo uga warrantay sida loo xaqirayo. Takhtaraddii baa xanaaqday, waxay tiri intay isugu yeertay kalkaaliyayaashii, «Jaalläyaal i dhegeysta, maanta waxaad meel kaga dhacdeen qaánuunka caalamiga ee caafimaadka, qofka takhtarka ah dadku waa u siman yahay, mana laha kala sooc, mar haddii uu dhibaato qabo».

Takhtaraddii waxay tiri iyadoo hadalkii sii wadata, «waan la socdaa in Asli siddo cunug aan aabbe lahayn, hase yeeshee innaga shaqadeenna ma aha in aan ahmiyad siinno cidda uurka iska leh, ee waa in aan gudanno xilka aadamiga ah ee ku dhisan naxariis iyo u turidda qofka gargaarka u baahan».

## QEYBTA SADDEXAAD

Waxay rafaaddaba ilaahay Asli waa kala keenay, waxayna dhibaatadey soo martay iyo isku ladiddii uga darraa halka ay aadi doonto iyo jihada ay qaban doonto, marka ay Cusbitaalka ka baxdo waayo Faadumo horey uga afeefatay inay Asli gurigeeda ku soo noqoto. Asli waxaa la jiifiyey qol ay hurdeen afar haween ah, waxaana sariirteeda tan ku xigtey jiiftey gabar haysatay wiil ay ku curatay, gabadhaa oo magaceeda la oran jiray Maryan.

Maryan ninkeedu wuxuu ahaa inan dhallinyaro ah oo baarri ah oo aan har·iyo habeenba ka dul dhaqaaqin haweeneydiisa, isagoo u keenaya wax alla wixii ay u baahan tahay, Maryan waxaa kale oo mar walba korjoogay oo u shaqeynayey waxay dalabtana u keenayey waalidkeed, iyo ninkeeda waalidkiis iyo walaashiis. Asli cidi uma iman, hase yeeshee waxay ku ceymatay Jaalle Maryan oo wixii loo keeno wax ka siin jirtay.

Asli markii ay aragtay sida Maryan loo xannaaneynayo bay hoos ka tiri: «Alla ayaan daraniyaa, - haddii nin xalaal ahi i qabi lahaa sidaa oo kale ayaa la ii sharfi lahaa». Waxay kaloo Asli iskula hadashay: «Dhibtaan oo dhan Caddaawe isagaa ii geystay haddana waxba igama oga oo xarrago iyo tumasho buu ku jiraa, hal erey oo qur ah baana ku fillaa si uu ceeb ka saliim u noqdo».

Asli waxaa kale oo niyaddeeda ka guuxayey, «Alla waa mushkilo, waxaan sheegan jiray oo dhan been bay ahaayeen, maanta ayey iigu daran tahay, anigoo qof keliya ah baa meel kasta la iga abhiyey la igana karaahiyeystay, bal waa yaabe xag alla xaggee ciirsan doodoonaa, alla ayaan darriyaa ?».

Wax yar kaddib Asli waxaa u yimid Kalkaaliyihii, waxayna weydiisay cunugga magaciisa iyo ina ayihiisa. Asli wey naxday wax jawaab ahna ma bixin, markii kalkaaliyihii dibedda u soo baxay baa Asli maqashay haweeney kale oo ku leh kalkaaliyihii, «maxaad cunugga Asli u warsaneysay ina ayihiisa ma iyadaa igu dhaanta mise waxay kala garan kartaa boqolkii nin oo ay is arkeen?».

Asli aad ayey ereygaas uga naxday, waxayna ku gunuunucday, «Alla dadku been iyo wax-xuma-sheeg badanaa, maxay dambi gelayaan, yaa u sheega in cimrigeyga hal mar oo qur ah aan gafay».

Faadumo waxay ka maqneyd Asli laba beri sabab shaqo awgeed, maalintii dambe ayeyna u timid iyadoo u wadda dhowr qasac oo Yoogo ah, waxayna ku tiri, «eeddo Asli waan ogahay mushkiladda ugu weyn oo ku haysata inay tahay meesha iyo jihada aad beegsaneyso marka aad cusbitaalka ka baxdo, runtiina aad baan uga xumahay in aan go'aan kaa gaaray, hase yeeshee ma ahayn mid aniga iga soo fulay, imminkana diyaar baan u ahay in aan ijaarka kaa baxsho kuna kaalmeeyo intaad afartanka ka baxayso, anaa la hadlaaya takhtarrada si ay muddada aad joogtid kuugu sii dheereeyaan». Faadumo intay salaantay Asli bay gurigeedii dib ugu noqotay.

Asli oo ahayd gabar yar, waxay ka walwashay laba arrimood: Waa ugu horreyne, guri haddii la helo xaggee furaash laga keenayaa, sideese keligeed gooni ugu noolaan kartaa ? Tan labaad iyadoo umul ah una baahan baanasho, nafaqo iyo xannaano, sidee bay iyada iyo cunuggeeda ku jiri karaan haddii aynan helin kaalmo gurmad ah.

Asli cunuggeedii bay intay eegtay oo dhabta saartay tiri, «aniga la i garay oo waxaan ahay dembiile, hase yeeshee saqiirkani muxuu galabsaday ? !».

Asli toddobaadkii ay cusbitaalka ka bixi lahayd waxay ku darsatay toban beri oo kale, waxaana subixii dambe Asli u yimid takhtaraddii, iyadoo u sheegtay in laba maalmood kaddib ay bixi doonto. Asli markii takhtaraddii ka baxday waxay ku fakartay, «takhtaraddu waa gabar wanaagsan oo wax garad ah, sidaa darteed waa in aan warsado kolley ii diidi meysee in aan cusbitaalka ku sii jiro toddobaad kale».

Galabnimadii dambe baa Asli oo dhafoorka haysaa naaskana u dhigeysa cunuggii, waxaa ku soo kedisay Canab oo intay ku dheygagtay ku tiri, «Alla waa Caddaawe oo meeshan taagan, u ekaa ?».

Asli baa tiri, «haw ekaado ama yuu u ekaane, Caddaawe cunuggan shaqo kuma leh, igana daa walaaley magiciisa, markaan maqlo meel baa i damqaneysee».

Canab waxay Asli u sheegtay in iyada iyo Faadumo u soo heleen guri ku yaal Degmada Waaberi ayna cusbitaalka ka saari doonaan galabnimada.

Casarnimadii waxaa Asli cusbitaalka ugu yimid Canab iyo Faadumo oo wada socda, waxayna ku qaadeen ambalaaskii cusbitaalka, iyagoo geeyey gurigii ay u soo heleen. Markii guriga ay soo xaluulatayba Asli waxay garatay in sariirta loo dhigay ay tahay tii Beydan oo ahayd umuliso Faadumo hooyadeed, sariirtaasoo ahayd mid duug ah oo mooleheedu dabacsan tahay, gogosheeduna duug ahayd. Hase yeeshee dani waa seetee Asli marnaba uma hanqal taageyn gurigii fiillada ahaa iyo salootadii keligeed ay ku dakeyn jirtey ee guriga reer Aw Jaamac, waayo noloshaas waa hore ayey is daayeen, iyaduna fardo kula carar bay u ahayd wax kasta oo ay beerka dhigto.

Canab iyo Faadumo fiidnimadii bay ka tageen Asli, Aslina xaaladdeedu aad bay u xumeyd, waa markii ugu

horreysay ee keligeed guri cidla ah loogaga dhaqaaqay, waxayna deris la ahayd dad dan yar ah oo iyaguba aan ka badin karin quutul-yoonkooda.

Guriga Asli la dejiyey waxaa iska lahaa islaan ay Faadumo saaxiib ahaayeen. Cidaha deriska la ah Asli isla habeenkiiba waxay ka war heleen in cunuggeedu uusan aabbe lahayn, sidaa darfteedna waxa la moodayey in ay ku ballameen in aanay wax miciin ah u gelin. Asli oo habeenkii oo dhan soo jeedday subixii ayey daaradda u soo baxday iyadoo dooneysa in ay deriska weydiisato in ay caano suuqa uga soo iibshaan, waxayna la kulantay haweeney quraac u sameyneysa ilmeheeda oo dugsigii ka daahay. Asli intey soo kor istaagtay bay tiri, «subax wanaagsan». Haweeneydii intay kor u eegtay oo ay garatay in ay Asli tahay bay shaqadeedii iska wadatay juuqna aanay u oran. Asli mar labaad bay hadalkii qaadatay oo tiri, «eeddo magacaaga ii sheeg, ciddii xalay idinla soo deristay baan nahaye, waxaana u baahanahay cid dhalo caano ah ii keenta». Intii haweeneydii aaney jawaabin baa gabar ay dhashay oo 13 sano jir ah oo dhigata Dugsiga Dhexe hadalkii qaadatay oo intay u soo dhowaatay Asli ku tiri, «hooyadey magaceeda waxaa la yiraahdaa Cosob, anigana Fardowsa». Intii aysan Asli jawaabin baa Cosob intay kacday dharbaaxo ku dhufatay gabadhii iyadoo leh, «naayaa waad af dheer tahay ee orod oo inta buugaggaagii soo qaadatid dugsiga aad».

Oohintii Fardowsa iyo qayladii hooyadeed waxaa ku soo baxay Axmed Dheere oo ahaa madaxa qoyska, wuxuuna warsaday gabadhiisii Fardowsa sababta lagu dilay, waxayna tiri, «aabbe gabadha gurigaas ku jirta baa hooyo hal saac la hadleysay, hooyana waa ka aamustay markaasaan la hadlay, kaddibna wey i dishay».

«Oo ma intaas oo keliya bay kugu dishay», buu yiri Axmed Dheere. Cosob oo didsan baa intay guriga soo ga-

shay tiri: «Axmed Dheerow ha dilin gabadha baad i leedahaye qofka ay la hadleysay ma taqaan waxa ay tahay?». «Aqoon okidaa xalay bay guriga soo galeene», buu ku jawaabay Axmed Dheere.

Cosob waxay u sheegtay duqeeda in gabadha guriga soo degtay ay tahay isla wareegto, haysatana cunug wacal ah. Axmed Dheere waa xanaaqay, wuxuuna yiri, «oo yaa soo dejiyey halkaan, maxaadse ugu diidi weydeen. Anagu cid deggan baanu nahay mana dooneyno buuq iyo rabsho».

— Yaaba nagala tashaday, takhtarad mageceeda la yiraahdo Faadumo oo ay saaxiib yihiin xaajiyadda guryaha iska leh baa keentaye».

— Haddaba Xaajiyaddu guryaha ha gasho annagu waa uga guureynaaye», buu hadalkiisii ku soo gabagabeeyey Axmed Dheere.

— Wallee guri la'aan baa na haysee mar hore ayaan Xaajiyadda u faaruqin lahayn buulkeeda», intay tiri Cosob bay u wareegtay cidihii deriska la ahaa.

Asli wey maqleysay doodda dhex mareysay Cosob iyo ninkeeda, waxayna ku gunuunucaysay: «Yaab badanaa, maxaa dadkoo dhan igu diray! Maxaa ciddii i aragtaaba ii colaadineysaa ..., bal maxaan u dhimay oo ay guriga iiga saarayaan ... waana iyaga i leh waa isla wareegtee, yaa u sheega in aan cumrigeyga mar qur ah gef galay».

Asli markii ay aragtay in xaafadda uu ka bilowday jawi lagu colaadinayo bay intay cunuggii guriga kor kaga xirtay suuqii u luuday, intii jidka ay socotay dhowr jeer bay daal awgii derbi cuskatay, ugu dambeystiina iyadoo dawakhsan bay gurigii ku soo noqotay, sariirtii ayeyna ku faniintay.

12kii barqannimo baa waxa Asli u yimid umuliso Faadumo oo ay la socdaan laba gabdhood oo sita boorso weyn oo daawooyin ka buuxaan, markaasay ku tiri, «eeddo Asli iska warran, labadan gabdhood waxaa la kala yiraahdaa Jawaahir iyo Siciido, waana kalkaaliyayaal ka shaqeeya Bukaan socod eegta Ceel-Gaab qaybta Haweenka iyo Carruurta (M.C.H.), waxayna diyaar u yihiin in ay subax walba kuu yimaadaan oo daawooyin iyo caano booraba kuu keenaan inta aad afartanka ka baxaysid».

Asli waxay Faadumo u sheegtay in dhibaatada ugu weyn oo haysataa ay tahay iyadoo aanay jirin cid u adeegta. «Oo sow tii saaxiibaddaa Canab kaa ballan qaadday in ay ku caawiso ma aha, xaggee bey ka baxday», bay tiri Faadumo, waxayna intaa ku dartay in iyada qudheedu u baahan tahay qof u adeega oo ay ka tagtay gabadhii u shaqeyn jirtay.

Faadumo, joog hilib kalaankal ah iyo subag ka buuxo bay intay miiska u saartay Asli ku tiri. «Asliyey waan ku ogahay in calool xumo ku hayso ee dul qaado, ogowna in ay dhibaatada samaani ka dambeyso, aniguna waxaan kuu awoodo kaa hagran maayo».

Galabtii dambe Asli oo wiilkeedii nuujineysa baa waxaa u soo gashay Canab, markay muddo wada joogeenna waxay uga sheekeysay rag ay is raaceen iyo wixii ay kala kulantay. Canab waxay dareentay in saaxiibadeed aanay wax niyad ah u hayn lana socon sheekadeeda, markaasay mawduucii oo dhan beddeshay, iyadoo ka warsaneysa Asli xaalkeeda iyo waxa ay damacsan tahay.

Asli waxay u sheegtay Canab in walwalka ugu weyn ee hayaa uu yahay sidii cunugga ay u korin lahayd, guriga ijaarkiisana isaga bixin lahayd.

Canab oo garatay in saaxiibaddeed talo u baahan tahay baa tiri, «Asliyey saaxiib talo ayaan kuu hayaa, hase yeeshee waxaan ka sii afeefanayaa in aadan iga xumaan, haddii ay ku anfici weydo, waxaan kuu sheegayaa in inta cunuggaasi nool yahay ceebtu aanay weligaa kaa hareyn, sidaa darteed waxaan ...», intii hadalkii aaney dhammeyn bay Asli intay cunuggeedii ku boodday oo dhabta saartay ku tiri, «ku gartay Canabey, taladaad soo waddo, waa dil wiilkaaga ..., ilaahey baan ka magan galay in aan noqdo gacan ku dhiigle curadkeeda disha».

Ereygii Canab aad buu u dhibay Asli, waxayna intaa ku dartay oo tiri, «Canabey weligey hal habeen baan warkaagii yeelay, waxaana igu dhacay tan imminka i haysata, maantana intii aad ra'yi fiican oo naseexad leh ii keeni lahayd, waxaad igu waanineysaa in aan if iyo aakhiraba seego - 'Sorry' aad baan uga xumahay, cunuggaan anaa dhalay, waxa ifka ku noolna isagaan ugu jeclahay, doonina maayo in wax kaleba iska daayoo xataa xagtiin yari gaarto». Canab markay aragtay in saaxiibadeed careysan tahay bay ku tiri, «walaal Asli raalli iga ahow hadal gef ah baa iga soo yeeraye».

Asli mar labaad bay intay hadalkii qaadatay tiri, «Canabey ma og tahay in dembi ka xun oo bini'aadennimada laga galaa uusan jirin saqiir la dilo, mase la socotaa in qofkii sidaa yeela adduunkana tiirka la soo taagayo, aakhirana naarta tan ugu kulul uu ku waarayo».

Canab uma keenin Asli wax dhaafsiisan dhowr qasac oo Yoogo ah, iyaduna kama sugeyn, waayo Canab qudheedu rug joogto ah ma lahayn.

Asli dhibaatada ugu weyn waxay kala kulantay deriska oo aad moodeysay in ay ka gudanayeen dembi ay ka gashay. Markii ay Xaajiyaddii ka diidday codsigoodii ahaa in Asli guriga laga saaro, waxay bilaabeen in ay ximiyaan oo cadaadiyaan si markay u dul qaadan

weydo ay uga guurto xaafadda. Deriskuna waa kala jiraane, waxaa ugu darnaa Axmed Dheere, Cosob iyo ciyaalkeeda.

Asli iyadoo eegeysa danteeda ayey u dul qaadatay dhib kasta oo soo gaarayey, waxaana ilaahey ugu gargaaray gabdhihii kalkaaliyayaasha ka ahaa qaybta haweenka iyo carruurta iyo Bukaan Socod eegtada ilmaha. Asli aad bay ugu riyaaqday sida naxariista leh oo ay u xannaaneynayaan Jawaahir iyo Siciido, oo mar marka qaarkood daawada ka sokow u fidin jirey deeq lacageed iyo dhar ay jeebkooda uga soo iibin jireen.

Asli inkasta oo ay aad u tabar darrayd haddana dantaa u run sheegtay markii ay u muuqatay in cid u adeegeysaa aanay jirin, sidaa darteed wax walba iyadaa qabsan jirtay.

Asli waxa walaalkeed Cali Amuur ku ballamiyey dukaan uu leeyahay nin Yabarow la yiraahdo, hase yeeshee ma tegi jirin ilaa nafta ay u yaabto, waayo waxay u tureysay walaalkeed oo ay diidaneyd inay kharaj geliso. Umushii markay ka baxday baa Asli soo gashay dukaankii Yabarow, waxaana dhex maray dooddan:

— Iska warran Asli, sidee baa wiilkii kuu yahay ?

— Mahadsanid adeer Yabarow, aad baan aniga iyo curadkeyguba u caafimaad qabnaa.

— Asliyey maxaa kugu dhacay oo aad iigu imaan weyday? Ilaah baa ku keenay ee waxaan rabay in aan kuu imaado oo gurigaaga soo raadsho.

— Adeer walaalkey Cali Amuur ka warran, waayahan warqad ma kuu soo diray ?

— Waxaan kuu raadinayey arrintaas baa ugu weyneyd. Cali Amuur toddobaadkii hore baan warqaddii ugu dambeysay ka helay, wuxuuna aad uga

walwalsanaa xaggaaga, wuuna la socdaa in aad wiil dhashay, waxaana laga yaabaa inuu toddobaadka soo socda Xamar yimaado, in la soo beddelana rajo weyn buu ka qabaa».

Asli aad bey akhbaartaas ugu faraxday, waxayna niyadda ka tiri, «Ilaahow isagoo caafimaad qaba keen, walaalkey Cali-amuur». Asli kuma raagin dukaankii Yabarow, waayo gurigeedaa cidla ahaa, waxayna cunuggii kaga soo tagtay gabar 12 jir ah oo ay dhashay haweeney ay xaafadda u dhow iska barteen.

Asli markii ay timid waxay gurigeedii kula kulantay Kuusey oo reer Aw Jaamac u adeegi jirtay oo kool koolineysa wiilkeedii, waxayna is weydarsadeen ereyadan:

— Wey, iska warran Kuusey, goormaad timid ?

— Habaryar waa nabad qabaa, markaad dhaqaaqday baan soo galay.

— Iiga warran ciddii, hooyo, aabbe iyo Aamina Yarey, see bey ahaayeen ?

— Wallaahi Asliyey ciddii shan beri war kama hayo, waayo aniga iyo hooyo Cambaro baa is dirirnay, markaana gurigii waa isaga tegey.

— Oo maxaad isku maagteen ?

— Maxaan isku maagi lahayn, waad la socotey in hooyadaa weligeed ii bisa bisoon jirtay ... imminkana gardarro cad bey igu maagtay ... waxa dhacday in Aamina Yarey anigoo shaqeynaya oo mashquul ah ay iga dhuumatay, dabadeedna uu sigay baabuur guriga illinkiisa marayey, markaa kaddib, habaryar Cambaro ul qaar ah bey ila fuushay anna waa ka soo cararay.

— Oo imminka xaggee joogtaa ?

— Waxaan joogaa gurigii abtigey Colaad, waxaanna doonayaa in aan bisha soo socota baadiye u ambabaxo.

Asli waxaa qalbigeeda ku soo dhacay in ay weydiisato Kuusey in ay intii muddo ah cunugga la hayso, hase yeeshee waxaa ku adkeyd qaabkii ay hadalka u jeedin lahayd.

Kuusey markii ay aragtay in Asli maahsan tahay bey ku tiri :

— Asliyey horta yaa wax ku siiya ?

— Ilaahay baa wax i siiya.

Asli iyo Kuusey oo waalidnimada ka sokow rafiiq ahaan jirey, waxay dhex galeen sheekooyin ku saabsan taariikho ay isla soo mareen iyo arrimo dhexdooda ah. Asli waxay ugu dambeystii weydiisatay Kuusey in ay la sii joogto inta ay baadiye u ambabaxayso muddada ka harsan, arrintaasna Kuusey waa yeeshay, taasina waxay Asli fursad u siisay in ay beledka aaddo, shaqana raadsato. Waxay si joogto ah ula socon jirtay ogeysiisyada Wargeysyada siiba Xiddigta Oktoobar lagu qoro, Raadiyahana laga siidaayo.

Maalin Jimce ah Asli oo deydka ku cadayaneysa baa waxaa u timid Canab oo u sheegtay in ay hayso qorshe fiican oo aayahooda ku saabsan, waxaana dhex maray dooddan :

— Walaal Asli, waxaan hindise kuugu soo jeedin lahaa in aan isu raacno oo aan u dhoofno «East Africa».

— Saaxiib Canab orod oo keligaa tag haddii aad dooneysid ikhtiyaar baad leedahaye, illowse anigu meelna uma socdee, kadinkana dhaafi maayo, waayo qofna dhulkiisa hooyo looma dhaamo.

— Asliyey aniga iyo adigaba weji xumo waxaan ahayn Xamar nooma taal, sidaa darteed wax ka roon lama arko in aan waddan cusub oo aan nala ka aqoon aan tagno.

— Aniga dalkeyga ka tegi maayo, wixii aan sameeyeyna waan ka toobad keenay, dib dambana ugu noqon maayo gefkii aan sameeyey mid la mid ah, waxaan doonayaa in aan dego oo shaqeysto nin xalaal ahna guursado.

— «Hambalyo», bay tiri Canab iyadoo ka wadda - Wallee Asliyey waa dhib badan tahay in lagu guursado.

— Oo maxaad hambalyo ii leedahay, ma waanan heli karin nin xalaal ah oo i aroosa.

— Saaxiib Asli runta haddii laga hadlayo aad bey u dhib badnaan doontaa sidii aad nin ku heli lahayd, waayo naagaha garoobta ah iyadoo awalba suuqu ku xumaa baa misna adiga ay kuu dheer tahay cunug aan aabbe lahayn oo aad haysatid.

— Inkastoo Canabey hadalkaaga wax ka jiraan, misna waxaa la yiri, «waan gaajeysanahay bakhtiga looma cuno», anigu ma quusan, waxaanna aaminsanahay in aan awoodi karo dib u dhisidda nolosheyda, hase yeeshee haddaad baxaysid nabad gelyo baan ku leeyahay.

— Asliyey markii aan tago «East Africa», waxaan kuu soo diri doonaa lacag iyo warqad.

— Haddii aad ila tashan lahayd cag ma nuuxiseen, waayo haddii aad maqli lahayd canshuurta iyo ca-

ga jugleynta lagu hayo dadka dhulkooda ka taga waad joogi lahayd, midda kale qofku markuu dalkiisa ka tegayo waa inuu yaqaannaa farsamo uu la shir tago.

Canab waxay u sheegtay saaxiibadeed Asli in go'aankaasu yahay mid ka soo go'ay oo aaney marnaba ka noqnoneyn, waxayna intaa ku dartay in ay ballan la leedahay baabuur laba casho dabadeed u ambabixi doona magaalada Nayroobi.

Canab waa dhooftay, waxayna sii raacday baabuur uu leeyahay nin la yiraahdo Cirday oo Kismaayo sii marayey, kaddibna u sii gudbaya Nayroobi, ilaa boosteejadana Asli baa la tagtay.

Asli markii ay Canab sagootisay waxay soo martay gurigii Faadumo, waxayna is weydaarsadeen hadalladaan :

— Eeddo Faadumo iska warran, ilmuhu see kuu yihiin ?

— Waan caafimaad qabnaa - maxaa kugu dhacay Asliyey wejigaaga daal baa ka muuqdee?

— Eeddo tii Canab ahayd oo «East Afrika» u dhoofeysay baan alaab la sii xamaalayey, maanta oo dhanna la wareegayey, waana ay dhooftay.

— Asliyey ma la socotaa in Canab uur sidaadii oo kale yeelatay ?

— Yaa ! ! ... uur yeelatay aa ? Waa yaab wallaahi, eeddo waxba iima ay sheegin, laakiin si ayey u niyad xumeyd. Habaryarey yaa adiga arrintaa kula socodsiiyey ?

— Haddaba saaxiibtinimadiinnu waa been haddiiba ay arrintaa kaa qarisay ... waana hubaal, waxaana

ii sheegtay gabar ay deris yihiin oo aan cusbitaalka ka wada shaqeyno oo ay sirta ku qarsan jirtay si ay daawo uga hesho.

— «Sorry» aad baan uga xumahay dhibaatada saaxiibtey qabsatay iyo rafaadka sugaya, maxayse iigu sheegi weyday talo waaya-aragnimo baan siin lahaaye.

Asli waxay Faadumo u sheegtay in ay fileyso dhowaan shaqo inay hesho, waxayna tiri, «eeddo Faadumoy wax aan kuugu abaal gudo adduunyada intaan joogo garan maayo, cidina ma qiimeyn karto isxaankii weynaa oo aad ii sameysay, la'aantaadana waxaan rumeysanahay in aan aniga iyo wiilkeyguba mar hore aakhiro u hoyan lahayn, waana la socdaa dhibaatada kugu soo gaartay daryeelkeyga, waxba ma aha waxaan ballan kaaga qaadayaa in aanan noqon doonin nacas hilmaanta abaalkii loo galay».

Faadumo waxaa ku duxay ereyadii Asli oo ka soo baxayey qalbi saafi ah iyo niyad mukhlisa waxayna tiri, «Asliyey aniga ilama aha in aan wax weyn kuu qabtay, welibana wax badan oo aan kula damacsanaa baa awooddu ii diidday». «Oo intaa ka badan, ma naftaadaad ii huri lahayd». Asli intay labada dhaban Faadumo ka dhunkatay bay tiri, «eeddo nabad gelyo gurigii baan ku cararayaaye».

Asli intay dariiqa sii socotay waxay la kulantay gabar mageceeda Muxubbo la yiraahdo oo ay dugsiga Macallin Jaamac wada dhigan jireen, waxayna u sheegtay in ay soo ogaatay in Madbacadda Qaranku qaadaneyso 20 qof oo qaba Shahaadada Dugsiga Dhexe. Asli oo u qaadatay in Bishaaro beryahaa ay maqasho tii ugu wanaagsaneyd ay maanta la kulantay baa tiri, «Allaah, walaaley ma la hubaa ?».

Asli iyo Muxubbo dooddaan baa dhex martay :

— Muxubboy waxaan ka cabsanayaa in dad badani shaqadaas soo weydiistaan oo aan waayo.

— Seebaad u weyneysaa sowdigii imtixaanka fasalka siddeedaad lambarka saddexaad galay ma aha.

— Walaaley sideydii hore ma ahi, waayahan dambe hammi iyo fakar baa wax kasta i ilowsiiyey.

— Waxba ma aha, duruustii gaar ahaan xisaabaadkii dib ugu noqo.

— Muxubboy waan maqlay in aad Dugsiga Sare gashay, runtii weligey kuma fekerin in aan shaqo galo anigoo aan Jaamacad ka bixin, hase yeeshee dani waa seeto.

— Asliyey waxba ma aha oo waa isku wadi kartaa shaqada iyo waxbarashada, wax kastaana waxay u baahan yihiin niyad adag iyo dadaal.

— Waa runtaa, hase yeeshee aad bey u dhib badan tahay, anigase intii ay doonto ha igu qaadatee waxaan rajeynayaa in aan mar Jaamicadda ka qalin jebiyo.

Asli sidey Muxubbo ula sheekeyneysay bay aragtay iyadoo waqti dambe ah markaasay tiri, «Alla Muxubboy nabad gelyo, gurigii baa cidlo iga ahe, ilaa saakana wiilkeygii waan ka maqnaaye».

Asli oo dariiqa u dhexeeya Hodan iyo Waaberi goyneysa baa waxaa la kulmay inan gurigiisii oo laba tillaabo ahaa ka soo caraabay, ayaa Asli la qabsaday wuxuuna ku yiri :

— Walaal iga raalli ahow, waxaan markii hore kuu maleynaayey gabar aan aqaan, hase yeeshee mar

haddii aan ku joojiyey waa lama huraan bey ila tahay in aan is baranno, aniga waxaa la i yiraahdaa Xarbi, waxaana degganahay gurigaas dariishadda cagaaran.

—— Magaceyga waxaa la yiraahdaa Asli.

—— Asli ayo ?

—— Oo maxaad magaca aabbahay ka rabtaa, adiguba Xarbi oo keliya ayaad sheegataye.

—— Iga raalli ahaw, waxaan kaa iloobay magac loo miskiin ma ahe aabbahay oo la yiraahdo Jaamac.

Asli waa qososhay, waxayna Xarbi u sheegtay in aabbeheedna Jaamac la yiraahdo.

Xarbi wuxuu qardajeexaba ugu dambeystii wuxuu Asli ka codsaday in ay is bartaan, waxaana dhex maray dooddaan :

—— Asliyey ina keen aan gurigeyga wax yar fariisannoo ku sheekeysannee isagaa dhowe.

—— Walaal Xarbi iga raalli ahaw waan deg degsanahaye.

—— Marka gurigaagii aan kuu raaco.

—— Gurigeygu waa fog yahay ,buurkaas baa la sii dul fuulayaaye maad iska nasatid, haddii ilaahey yiraahdo muddo kale baan kulmi doonnaaye.

—— Maya Asli, sina kaaga hari maayo, waa in aan gurigaaga soo arko.

Asli iyo Xarbi waa isa soo raaceen, markii la joogo irridkeedana waxay u sheegtay in ay wanaagsan tahay in mar haddii uu gurigii arkay uu mar kale u soo noqdo, imminkana iska tago. Xarbi waa uu diiday in uu

dib u noqdo, wuxuuna ku adkeystay Asli in ay u oggolaato in uu guriga galo.

Asli iyo Xarbi oo wada socda baa gurigii dalaq soo yiri, Aslina cunuggeedii bay inta Kuusey ka qaadatay dhabta saartay naaskiina nuujisay. Xarbi isla markiiba waa uu gartay in gurigu guri xaas uusan ahayn, waxaase maskaxdiisa ku soo dhacday in Asli dhowaan la soo furay.

Markii toban daqiiqo ay cunuggeedii mashquul ku ahayd bey inta soo jeesatay Xarbi ku tiri :

— Iga raalli ahaw wiilkeyga ayaan ilaa saaka ka maqnaaye.

— Oo wiilka aabbihii meeye, ma kala tagteen.

Asli cabbaar bey aamustay iyadoo ka fekereysay jawaabtay bixin lahayd, ugu dambeystiina waxay goosatay in ay runta caddeyso, waxayna Xarbi u sheegtay taariikhdeedii oo tifaftiran.

— Asliyey aad baan ugu faraxsanahay barashadeenna, waxaanna rajeynayaa in aysan noqon mid khasaarta oo ay sii socoto.

— Taasi adiga ayey kugu xiran tahay.

Xarbi wuxuu ka codsaday Asli inay habeen dambe is raacaan, markii ay weydiisay sababtana wuxuu si bareer ah ugu sheegay in uu doonayo in ay soo raaxeystaan.

Asli si deggan bey ula hadashay Xarbi waxayna tiri :

— Xarbiyow gabdho ma kula dhasheen, tan ugu weynse meeqa ay jirtaa ?

— Oo Asliyey maxaa su'aashaa keenay, habeen dambe iyo meeshii aan isku arki lahayn baan ka wada hadlaynaye.

— Ballanta waan ka heshiin doonnaaye iiga jawaab su'aalahayga.

— Gabar qur ah baa ila dhalatay, waana 17 sano jir.

— Waa hagaag ma jeceshahay in walaashaa gabarnimadeeda la burburiyo, mustaqbalkeedana la carqaladeeyo, mase waxaad dooneysaa in ay noqoto marwo dhowrsoon oo rug lagu soo hoydo leh.

— Asliyey garan maayo ujeeddada aad su'aalahan ka leedahay, hase ahaatee ninna dooni maayo in walaashiis naag xun noqoto.

— Haddaba waa yaabe gabdhaha aad ku ciyaareysaan sow rag lama dhalan, maxaad sidaad walaashaa u xaq dhowreysid, gabdhaha kalena ugu ciseyn weyday, tan kale waxaan kuu sheegayaa in aad tahay nin aan fiiro dheer lahayn, waayo anigoo maanta la dheeliyaya dhibtii i gaartay isagana kaa xog warramay baad dhib hor leh iigu baaqeysaa.

— Oo maxay tahay dhibaatadaan kuugu baaqayaa ?

— Walaal Xarbi iga raalli ahaw, waxaa la yiri haddii qof mar ku dago isagaa alla dag ah haddii mar labaad uu ku dagana adigaa alla dag ah - Ri' walba shilalkey is dhigto baa lagu qalaa, caaqilkana isla god qur ah laba jeer lagama qaniino.

Xarbi waa uu fahmay in Asli ka xumaatay ereygiisii, wuxuuna yiri:

— Asliyey raalli iga ahow haddii aan simbiriirixday.

Xarbi ujeeddadii Asli uu u soo raacay waxay ahayd inuu la tunto, hase yeeshee saacadihii uu la joogay oo ay u sheekeyneysay wuxuu aad ula yaabay caqligeeda, wuxuuna ka soo kororsaday tusaale wacan, taasina waxay

ku abuurtay Xarbi in uu beddelo fikraddiisii hore markii uu xaqiiqsaday in Asli tahay qof waqtigu dersi siiyey, diyaarna u ah in ay mustaqbal fiican dhisto.

Xarbi wuxuu go'aan ku gaaray in uu sii wado barashada Asli.

Asli waxay ku guuleysatay imtixaakii loo qaaday Madbacadda Qaranka, waxayna gashay lambarka 8aad 20 qof oo la rabay. Asli oo tacliinta aad u jeclayd waxay isku qortay Dugsiga Sare oo ay galabtii dhigan jirtay, markii shaqada ay heshayna noloshеedii waa is beddeshay, waxay ka reysatay gacan hoorsigii. Maamulkii iyo shaqaalihiiba aad bey raalli uga noqdeen Asli oo karti iyo hufnaan ku shaqeysaneysay. Waxay heshay dhowr shahaado sharaf, masawirkeeduna kama maqnaan jirin looxa sharafta.

Wiilkii Asli korriimadiisii waa wanaagsanaatay, wuxuuna gaaray laba jir. Asli rag badan baa ku hodmay oo ku sirmay, waayo markii ay maqleen inay cunug aan aabbe lahayn dhashay, baa nin kastaa is yiri la tumo oo ka tag kolley waxba diidimeysee. Ma ahayn Asli waana nabceyd gabdhaha ragga khaa'ima oo beenta ku maaweeliya, waxayna had iyo goor jeclayd runta inay sheegto. Raggii muujiyey inay ihtimaam u hayaan oo daneynayey barashadeeda, waxaa ka mid ahaa Xarbi Jaamac oo aabbhii lagu naanayso Jirde-dhagax.

Xarbi wuxuu ahaa inan dabci wanaagsan oo naxariis badan, kana shaqeeya Wakaaladda Dekedaha. Asli iyo Xarbi waxay wada socdeen muddo hal sano iyo dhowr bilood ah, waxayna ku heshiiyeen in ay is mehersadaan, kaddibna isla aqal galaan. Xarbi waxba kama dedneyn waana la socday taariikhda Asli iyo xaaladda ay ku sugan tahay, wuuna u bareeray, waayo wuxuu arkay in Asli ay daacad tahay, leedahayna shakhsin-

nimo la yaab leh oo uu aad ugu bogey. Xarbi wuxuu arrintaa uu maaggan yahay u sheegay aabbihiis Jirde Dhagax iyo hooyadiis Salaado, waxayna ka ballan qaadeen in ay u dhisi doonaan wiilkooda gabadha uu doortay, wixii kharaj ah oo dhanna ay bixin doonaan.

Faadumo oo Asli hooyadeed oo kale ahayd aad bey u baratay Xarbi, dabcigiisana ula dhacday, wuxuuna Xarbi mar kasta soo booqan jiray Faadumo.

Maalin Jimce ah baa Asli sidii caadadu ahaan jirtay soo aadday gurigii Faadumo, waxaana dhex maray hadalladaan:

— Asliyey intii aad shaqada heshay aad baad isu beddeshay oo aad u qurux badnaatay.

— Mahadsanid eeddo, niyaddii baa i degtay, waana uu dhammaaday welwelkii aan ka qabey jiritaankeyga iyo kan wiilkeyga.

— Asliyey iiga warran Xarbi? Waa digii ii sheegay in aad dhowaan aqal gelaysaan.

— Wallaahi eeddo sidaa ayaan rajeynayaa, hase yeeyeeshee weli welwelkii aan arrintaa ka qabey ma dhammaan.

— Oo muxuu yahay welwelkaad qabtaa ?

— Eeddo arrinta aan ka cabsi qabaa waxay tahay in Xarbi ciddiisu boodaan marka ay ka war helaan in cunuggeygu uusan aabbe lahayn.

— Oo ma waanay la socon arrinta reer Jirde Dhagax?

— Eeddo aniga iyo Xarbi muddo dheer baan ka doodeynay wuuna iga diiday inuu ciddiisa runta u sheego, wuxuuna ugu sheekeeyey inuu wiilkeyga dhalay nin dibedda ku maqan aniganа uu i furay,

arrintaasna wuxuu i ogeysiiyey markuu cidda u sheegay kaddib, aniguna aad baan uga carooday, waayo ma jecli beenta, runta ayaa mar kasta la sheegaa xitaa haddii ay dacar ka kharaar tahay.

Faadumo waxay Asli ka raariday inuu Xarbi ku qummanaa in uusan xaqiiqda waalidkiis u sheegin, waayo bey tiri, «waa dad waayeel ah oo aan la soo marsiin karin waxyaabo dhallinyarada caadi la ah.

Asli waxay Faadumo u sheegtay in alaabtii arooska ay waa hore dalbeen, lacagtiina bar qaddimeen ayna diyaar noqoneyso bil kaddib, waxayna intaa raacisay in ay ku aqal geli doonaan guri ku yaal Degmada Hodan oo Jirde Dhagax iska leeyahay oo ciddii ijaarka ugu jirtey ay dhowaan ka bixi doonto.

Iyadoo xaalku sidaa u deggan yahay oo lagu jiro tabaabushihii arooska Ciidda Carrafo oo laba bilood ka harsan tahay lana sugaayo meherkii iyo aqalgalkii Asli baa arrintii ay dhabqisay gabar magaceeda la yiraahdo Nuuriya Cillaamato oo Salaado eeddo u tahay oo ay Dugsiga Macalin Jaamac Asli wada dhigan jireen isku fasalna ahaayeen.

Cillaamato waxay eeddadeed si cad ugu sheegtay taariikhdii Asli iyo in cunuggeedu uusan aabbe lahayn, cideheediina ay deyro ka tahay, waxay kale oo intaa ku dartay ereyo masabid ah, iyadoo ku tilmaantay Asli in ay tahay gabar aan fiicneyn oo xiriir la leh gabdhaha tunta. Cillaamato waxay duq Salaado intaa ugu dartay in Xarbi iyo Jirde Dhagax arrintaas si fiican ula socdaan heshiisna ku yihiin in iyada laga qarsho.

— Oo muxuu beenta iigu sheegay, oo ii yiri Jirde, gabadha ninkii furay dhoof buu ku maqan yahay ?

— Eeddo ma laha in aad rabshad kiciso baa laga cabsaday.

Cillaamato markay intaas tiri ayey baxday, waxayna ku adkeysay Salaado in sirta ay ku qarsatay aan cid kale la ogeysiin.

Salaado aad bey Cillaamato ugu mahad naqday wax qumanna kama ay damebyn markii ay baxday, waxayna iyadoo inteedii xumeyd soo sarreyso halkii laga saraana aanay dhiig lahayn ay aadday Dukaankii Jirde Dhagax. Waxay soo gashay iyadoo neef tuureysa oo dhidid dusheeda oo dhan qooyey. Jirde Dhagax wuxuu durbadiiba dareemay in dhibaato jirto, wuxuuna yiri :

— Bismillaahi - raxmaani - raxiimi, naa Salaado maxaa dhacay bal ciddii ka warran, maxaa soo kordhay ? !

— Jirdow allaylehe waa tahay nin ay ka suurtowdo, waxaadan falinna ma dhicin ...

— Naa Salaado cawdu-billeyso maxaa dhacay, is deji oo si fiican iigu warran ...

— Salaado khiyaamee baad is lahaydeen, laakiin daacadi ma hungowdo, sir ma qabena saab baa biyo u cesha, qofkii lillaahi qabaana cid u digta ma waayo, haddii adigu aad garaaddo goysay oo aysan ceebtu ku kareyn jaalle annagaa wax isku faleyna, intaan noolahayna sharafteyda waan dhowranayaa ceeb iyo fadeexadina ila soo dersi meyso.

Jirde yaab baa ka soo haray, waayo weli ma uu garan ujeeddada haweeneydiisu ka hadlayso, wuxuuna is yiri ma laha waa la maray. Intuu u soo dhowaaday oo garabka gacanta ka saaray buu ku yiri:

— Salaado qof miyir leh baan kugu ogaaye is deji oo ii sheeg igana dhaadhici belaayada ku shideysa ...

— Walaal waxba kaa raaridi maayo, wax aadan sameyna ma dhicin, haddii ay kula noqotay in aad

wiilkaaga u dhistid gabar ilmo aan aabbe lahayn daadahaysaneysa anigaa xaafadda kaaga tegayee sidaad doonto u maamulo kolley la ima yiraahdo tii baa goob joog ka ahayde.

Jirde isla markiiba waa fahmay sartu halka ay ka quruntay, wuxuuna u sheegay duqdiisa in uusan waxba kala socon waxa ay sheegeyso iyo inuu qudhiisu aaminay wiilkiisa oo u sheegay in uu guursanayo gabar garoob ah oo wiil leh ninkii ay kala tageenna uu dibedda jiro. Jirde arrinta Salaado u sheegtay aad buu uga gubtay ugana carooday wuxuuna yiri :

—— Salaadoy ha werwerin wallee Xarbi waa eedi doonaa khiyaamaduu inagu sameeyeye ... ma anigaan yaabin markuu doonayey in arooska la dedejiyo, ileyn wuxuu rabey in uu belaayo noo qariyo, bal inta Ilaahay gabdho xuuralcayn ah badshay, inta gabdho edeb iyo asluub leh dunida dhooban, maxaa u geeyey yaase u soo arkay gabar cunug aan aabbe lahayn sidata.

Jirde dukaankii intuu quful ku dhuftay bay isaga iyo Salaado gurigii isu raaceen, markuu yimidna degdeg buu Xirbi Taleefoon ugu diray, wuxuuna hadal kulul kaga codsaday in uusan halkiisa ka dhaqaaqin inta uu uga imanayo.

Jirde wuxuu u sheegay wiilkiisa Xarbi markuu telefoonka kula hadlaayey in arrinta uu u doonayaa ay tahay mid muhim ah Xarbina wuxuu u qaatay in ay ku saabsan tahay qaban qaabada arooska uu dhowaan gelayo.

Wax yar kaddib waxaa xafiiskii Xarbi soo galay Jirde-dhagax oo caro awgeed indhihii guduuteen hadalkiina ka soo bixi waayey, wuxuuna yiri:

— Xarbi maanta waxa aan kuugu imid iyo arrinta aan la socdo waad garaneysaa, ninka ragga ahina waa kii qirta dembigiisa, hooyadaa oo hadalka ii soo sheegtay oo hortey maqashay maanta waa qarracan.

— Aabbe, aabbe, maxaa dhacay, maxay tahay mushkiladatani ?

— Xarbiyow maxaa kugu watey beenta oo aad runta noogu sheegi weyday, maxaad u oran weyday gabadha aan guursanayso cunung aan aabbe lahayn bey leedahay inta nin aan jirin aad leedahay dibedda ayuu ugu maqan yahay.

— Aabbe, maxaad maqashay, yaa hadalkaa kugu yiri, aabe is deji.

— Wallee Xarbiyow damacday in aad ibtilo nagula soo galgalatid, hase yeeshee ilaahay baa noo gargaaray, goor kheyr qabtana waannu ogaanay ... hada iyo dhammaan, waxaad fashayba fashay, aniga iyo hooyadaana u geftay, hase yeeshee waxaan kuugu imid laga bilaabo saacaddaan aan kula hadlayo in aad ka hartid gabadha Asli la yiraahdo kana fiirsatid haweenka aad dooraneysid sidii hawtul-mahaggii hawgu dhex dhicine.

— Aabbe ilama aha aniga in aan cidna u gefey, ee idinka ayaan ku hadleyn hadal daw ah oo dambaabaya, waayo Asli idinku ma taqaaniin ee anigaa aqaan idinkana badsha, waxaanna ka doortay gabdhaha dalka jooga oo dhan markii aan hubsaday in ay tahay qof wanaagsan.

Xarbi runtii oo aan caad saarneyn buu abbihiis u weriyey, wuxuuna u sheegay taariikhdii Asli oo dhan isagoo ugu dambeystii ka raariday in Asli ay tahay gabar

wanaagsan isna uu jecel yahay aysanna jirin gabar kale oo ifka saaran oo uu ku doorsanayo.

Jirde-dhagax ereyadii Xarbi aad buu uga xanaaqay, wuxuuna yiri, «yaab badanaa oo il adakaa, oo weli ma waxaad ku sii adkeysaneysaa oo la soo taagan tahay in aad dooneysid gabadhaas baleysan. Nin qaan gaar ah baad tahay, hadalkii oo kooban waxaan kaa codsanayaa in aad inta xaalku uusan xumaan talona faro ka bixin aad tashato oo dib isugu noqoto, ogaatidna dembiga aad ku jirto inta uu le'eg yahay».

Xarbi wuxuu aabbihiis u sheegay in, inkastoo Asli mar geftay misna edebteeda iyo asluubta ay leedahay, caqliga iyo miyirka Ilaahay siiyey ay yihiin hibo cid la siiyey ay dhif tahay. Intuusan hadalkii dhammeysan baa Jirde-dhagax intuu qoslay yiri, «waa qosol giriir ... waxaan soo xasuustay murti Soomaaliyeed oo oraneysa: Qulaankani fas weeye iyo qaalallaahu tacaalaa isma qaadan karaane qaalliyow kala da! ! Xarbiyow cidina kaa maqli meyso ee kala daa gabadhu cunug aan aabbe lahayn bay sidataa edebna waa leedahay, waa laba arrimood oo aan marnaba is geleyn».

Wuxuu Jirde-dhagax hadalkii ku soo ururiyey digniin uu siiyey wiilkiisa isagoo kala dooransiiyey laba arrimood :

In uu gabadha Asli ka haro oo iska daayo iyo in habaar iyo deyro leysugu daro.

«Aabbe si fiican baad u taqaan Asli, waana adigii i oran jiray gabar wanaagsan oo dabci san baad heshay, imminkana ereyada kaa soo yeerayaa waa kuwo ay ka nasahan tahay Asli, mana fiicna qofka bini'aadamka ah in la masabito oo wuxuusan ahayn lagu sheego, anigu si kasta haddii la yeelo, wax kastana ay dhacaan marnaba ku ballan furi maayo Asli, waxaanna aabbow kaa barya-

yaa in aadan beddelin barnaamijkii ahaa in aniga iyo Asli aan aqal gallo Ciidda».

Jirde-dhagax aad buu uga xanaaqay ereyadii Xarbi wuxuuna yiri, «adiga iyo Asli oo la isu guuriyaa waa calaacal timo ka soo baxeen.

Markii odagii baxay Xarbi welwel iyo walaac baa ku dhashay, wuxuuna bilaabay in uu isla hadlo oo naftiisa la doodo, wuxuuna ku hammiyayey, «waa ku habaarayaa buu leeyahay. Oo habaar gardarro ah muxuu iga qaadayaa, Ilaahay waa i og yahay in aanan caasi ahayn oo waalidkey baarri u ahay».

Murankii dabadeed, Jirde-dhagax oo daallan baa gurigii soo galay isaga iyo Salaadana waxaa dhex maray dooddaan :

— Jirdow ii warran, ma is hesheen kii Xarbi ahaa ?

— Salaadoy Xarbi nin aan fayoobeen oo sixran buu u ekaa ... si kasta ula hadlay, waano iyo tusaale isugu daray, misna wax loogu akhriyey ma aqaane Asli ... Asli buu ku tasbiixsanayey.

— Jirdow iga raalli ahaw, maantay markii dukaanka aan kuugu imid aad baan u careysnaa, waayo waxaa leygu sheekeeyey in adiga iyo Xarbi aad ku heshiiseen in aad iga qarisaan in Asli wiilkeedu uusan aabbe lahayn.

— See baan Salaadoy kaaga qarin karaa una qaadan karaa arrin sidaas oo kale u fool xun.

— Horta Jirdow hadalkaan kuu sheegay sow run ma ahayn, mise Xarbi waa inkiray.

— Waxba ma inkirin, runtii oo qayaxan buu ii sheegay, wuxuuna ugu dambeystii ku adkeystay in uu Asli jecel yahay oo uusan ka hareyn wax kasta oo dhaca.

— Waa yaab, oo Xarbi taladaadii ma diiday ! Oo ma Asli buu inaga doortay ! Awal baa la yiri: Waxaad dhashay kuma dhalin.

— Salaadoy maxaad ka rabtaa Xarbi wuxuu ka helo ayuu leeyahaye, haddii uu diido taladeenna isaga iyo Asli badda ha iskula dhaceen.

— Jirdow waa in aan isku daynaa in aan Xarbi ka raaridno in uu iskaga haro Asli, waayo sida ay ila tahay Xarbi marnaba kama suurtowdo caadana uma ahayn in uu diido ra'yi labadeennuba aan isku raacsannahay.

Wax yar kaddib waxaa gurigii soo galay Xarbi oo kacsan, Jirdana markuu arkay buu dibedda u baxay oo magaalada aaday. Xarbi wuxuu doonayey in uu ogaado in hooyadiis Salaado fikradda aabbihiis mid ka duwan qabto.

— Hooyo macaan, ma is aragteen aabbe mase la qabtaa ra'yiga qaladka ah ee uu ku dheggan yahay.

— Xarbiyow aabbahaa ma qaldana ee adigaa qaldan, aniga iyo isaguna heshiis baan ku nahay oo waa isla qabnaa in aad Asli si degdeg ah uga hartid, arrintuna mid dood iyo muran u baahan ma aha.

— Hooyo, aniga ima qancin hadalkiinnu, sabab macquul ah oo aan Asli kaga harana uma jeedo, waan ogahay in aad ila rabtaan in aan arooso gabar dhowrsoon, hase yeeshee waxaan qabaa in aysan jirin gabar Asli ka asluub iyo edeb fiican. Hooyo, qudhaada ayaa iiga marag ah, oo waadigii oran jirey Asli gabar ka fiicani weligey ima soo marin.

— Maandhow fiicnaantii maxaa ka dambeeyey, waxaa la yiri: war li'i baa col hodey, wixii oo dhan waxaa isku fuuqsaday wiilka aabbaha aan lahayn oo ay Asli leedahay, waxaa kale oo jira in wixii aad ba-

rato ay baaskaa yihiin ..., weli Asli waxay xiriir la leedahay niman iyo gabdho xun xun, arrintaasna dad xog ogaal ah baa ii sheegay.

— Hooyo arrintaas ka istaakh-furuleyso, Asli aad bey u neceb tahay wax xiriir ahna lama laha dadka aad sheegeysid. malaha waa laguu sheeko xumeeyey.

— Xarbiyow aniga guurka Asli beer-laxawsi igaga heli meysid ... macaa hadday tahay nabi khadar Asli isaga har baan ku leeyahay, aabbahaana horey buu kuu yiri, haddii hadalkayaga aad ku gacan seyrtidna cuqli waalidiin waa la arki jirey.

— Nimaan wax ogeyn allow ha cadaabin. Hooyo Asli ka har baad i leedihiine ma ogtiin xiriirka naga dhexeeya in uusan ahayn mid hadal iyo sahal ku go'i kara.

Xarbi iyo Hooyadii xaalkii meel xun buu ka gaaray mar mar ayaana ciil dartiis Xarbi xushmaddii hooyannimada hilmaamayey oo erayo kulkulul ka soo baxayeen, Xarbi wuxuu yiri :

— Hooyo ciilkii baa iga batay ee raalli iga ahaw oo i cafi, weligey maanta ka hor erey gef ah kuma oran, midda kale hooyo macaan, waxaan filayey in aad aabbe iga qabaneysid oo igala hadashid, hase yeeshee nasiib darro adigii baa iigu darsamay.

— Hooyo Xarbi aniga iyo aabbahaa wanaaggaaga baan ka talineynaa, dooni meyno in asaaggaa ku caayo, mujtamacana aad ka takoornaatid dhashidna cunug dhaq dhaq ah.

Xarbi intuu qoslay buu hooyadii weydiiyey micnaha ay ula jeeddo cunug dhaq dhaq ah, waxayna ugu jawaabtay:

— Xarbiyow waxaan u naqaanaa cunugga ku xigsada ilmaha wacalka ah, dhaq dhaq weligiisna ma tanaado.

— Hooyo waxaasi waa khuraafaad aan waxba ka jirin iyo caado gabowdey oo laga tegey oo aan la socon ilbaxnimada iyo casriga aan joogno.

Xarbi markuu arkay in hooyadiis aysan soo dabceyn buu yiri, «hooyo waa isku harraadnaye orod oo naso».

Xarbi wuxuu mid mid ugu tegey awowgiis, adeerradii iyo eeddooyinkiis si ay waalidkiis ugala hadlaan, hase yeeshee qudhoodu waxay qabeen afkaar la mid ah tan Jirde-dhagax iyo Salaado.

Xarbi markuu eheladiisi ka waayey cid garwaaqsata, wuxuu bilaabay in uu isla hadlo, waxaana maskaxdiisa ka guuxayey ereyadaan, «waa yaab ! ! waa dad aan fekereyn, giddi ra'yi qalad ah bey i sku raacsan yihiin, waxayna iska indha tirayaan xaqiiqda».

Jirde-dhagax wuxuu go'aan ku gaarey in uu shiriyo qoyska oo dhan si ay ugu gar naqaan isaga iyo Xarbi, sidaa darteed waxaa galabnimadii guriga reer Jirde isuyimid, Jirde, aabbihiis oo Ciise-baarqab la yiraahdo, laba nin iyo haweeney ay Jirde walaalo yihiin.

Salaado shirkaa wey ka maqneyd oo tacsi bey aadday, hase yeeshee waxay la fikrad ahayd oo ka wakiil ahaa ninkeeda Jirde-dhagax. Xarbi waa loo yeeray markuu yimidna dooddii baa furantay, waxaa hadalkii qaatay Jirde-dhagax, wuxuuna yiri:

— Aabe iyo walaalayaal, arrinta qoyska iyo taladiisa samaan iyo xubaanba wax baad ku leedihiin, waxaana maanta kulankeennu ku saabsan yahay arrintii aad hore u maqasheen ee Xarbi, maadaama aad si fiican uga dheregsan tihiinna ujeeddada

ayaan ka abbaarayaa - aniga iyo Xarbi iyo Salaa-daba waa is aragnay, muran iyo dood kulul baana naga dhex dhashay, Xarbi dhinac kasta ka marnay, dhan kasta wax ka tusnay waana uu ku gacan seyray taladayadii, haddaba xaalku maanta idinka ayuu idin hor yaal, ee bal waa kaase Xarbi wa-reysta.

Xarbi baa hadalkii qaatay oo yiri, «aabbahay iyo hooyaday, ballan baa noo tiil, waxay i yiraahdeen gaba-dhaad u bogtid keenso waa kuu dhiseynaaye. Asli baan heshiinay oo qudhoodu aad ula dhaceen, waxaana bal-lantu ahayd in Ciidda Carrafo aan aqal galno, hase yee-shee aabbe iyo hooyo waxay go'aan ku gaareen in ay intii ay ii dhisi lahaayeen gurigeyga dumiyaan.

Jirde ayaa Xarbi u jawaabay, «ballantii maxaa ka dambeeyey ? Annaga Xarbi waa na siray, wuxuuna damcay in uu na soo hoos geliyo gabar cunug aan aabbe lahayn wadata oo xun.

Xarbi; «sida aabbahay wax u arkay xaalku waa ka geddisan yahay ..., aniga ilama aha yeelinamaayo in aan Asli ka haro oo ku axdi furo, waa jirtaa in ay cunug lagu inkiray haysato, hase yeeshee taa wax mushkilad ahi kuma sugna, mar haddii Asli tahay gabar fiican oo u qalanta in aan guursado, ayna u dhan yihiin astaamihii marwo sharaf leh lagu yiqiin.

Ereyadii Xarbi guddigii oo dhan baa ka xanaaqay intuusan hadalkii dhammeyna, waxaa Xarbi halgaad ku soo tuuray oo ushii uu ku tukubaayey ku dhuftay Ciise-baarqab oo awowgiis ahaa oo yiri intuu istaagay, «duf iyo doorsiimo ku bax - bal eeg wuxuu hortayada kaga hadlaayo, ma aha Xarbi duriyadeydii, see baa naf-tiisu u siin kartaa in uu ku tookho in uu guursanaayo gabar kharaab ah oo cidohoodii deyrsheen.

Duqii ilmihiisii oo dhan baa ku qeyliyey, waxaana Jirde ku yiri, «aabbe ma walaatay, maxaad wiilka u dileysaa cumrigii la uleyn jiray soo dhaafye.

Ciise-baarqab baa mar kale hadalkii qaatay oo yiri, «waan dilayaa, waayo doqonka waa la uleeyaa, caaqilkuna waano iyo tusaale ayuu wax ku leeyahay, bar caaqibo oo aanu ka sugeyno ma leh ninka taladii waalidkiis diiday oo horteydana waxaa kaga hadlayaa.

Xarbi intuu awowgiis Ciise-baarqab ushii u soo qaaday oo siiyey buu ku yiri, «awoowe qaylada iska daa, hadalka badan waa ku dhibayaaye». Xarbi guddigii wax faa'iido ah kalama kulmin, kii hadlaana kan kale waa uga darnaa, giddina waxay wada jir u cambaareeyeen Xarbi.

Ugu dambeystii waxaa la gaaray go'aan, waxaana laga codsaday Xarbi in uu degdeg uga haro Asli, waalidkiisna cafis weydiisto oo raalli ahaada yiraahdo.

Xarbi wuxuu ka codsaday guddigii in ay siiyaan 24 saacadood oo uu ku soo fekero, waana laga yeelay.

## QAYBTII AFRAAD

Markii uu shirkii ka soo baxay Xarbi wuxuu ku gunuunucay, «ma ka badan baa la igu sameyn karaa, ha i deyrsheen haddii ay doonaan, maanta waxaan ahay nin isku filan oo shaqeysta». Isla markaa waxaa maskaxdiisa heehaabesey oo mashquul ay ku ahayd fikrad aan xasilloonayn oo ah in ay deyradu tahay wax fool xumo ah oo aan waalid iyo ilmihiisa ku habbooneyn.

Xarbi oo lebisanaaya doonayana in uu gurigii Asli aado baa waxaa u soo gashay hooyadiis Salaado, waxayna ku tiri, «hooyo Xarbi waan maqlay go'aankii guddiga, iska daa shakiga, ilaahayna ha ku tuso dhinaca fiican.

Salaado waxay wiilkeeda u soo jeedisay fikrad uu aad ula yaabay oo ah in isaga iyo Nuuriyo Cillaamato la isku daro, iyadoo duq Salaado, Cillaamato ku tilmaantay gabar u qalanta. Xarbi wuxuu hooyadiis u sheegay in haddii Cillaamato naago oo dhan ka soo harto uusan guur iska dhaafe sidaa u eegeyn, wuxuuna yiri, «aqoon la'aaney baa, ma maantaa Asli ka tag oo Cillaamato guurso xaalkii joogaa».

Salaado markii ay aragtay in wiilkeedii ka xanaaqay hindiseheedii waxay u sheegtay in ay oggoshahay in uu guursado gabadhii uu doono oo aan Asli ka ahayn.

Xarbi intii uusan guriga Asli aadin wuxuu u yimid saaxiibkii Indha-buur, waxaana dhexmartay hadalladan:

— Xarbiyow maxaad sheegtay ?

— Saaxiib baas baan sheegay ! !

— Xarbiyow bismillaahiye maxaa kugu dhacay ?

— Maanta talo waxay joogtaa in la i deyrsho ama aan Asli ka haro.

— Asli ka har aa ! ! Maya, Asli weligaa ka hari meysid, waxa idin kala reebaa waa wed, haddii aad talo iigu timidna taladeydu waa taas.

Xarbi aad buu ugu farxay taladii saaxiibkiis oo ahayd mid tiisa la mid ah, qof kasta oo Asli dabeecaddeeda yaqaannaa wuxuu kula talinayey in uusan sina Asli uga harin oo uu guursado.

Xarbi hooyadiis Salaado iyo aabbihiis Jirde-dhagax aad iyo aad buu u jeclaa, kala taggana qarracan bey ku ahayd, sidaa daraadeed go'aanka kama dambeysta ah oo uu qaadanaayo wuxuu ahaa mid qallafsan. Naxdin intii uu jirey uusan soo marin buu la kulmay Xarbi, si ayaana taladu uga wareersaneyd, laba arrimood baa la gudboonaa: In uu ku gacan seyro talada eheladii iyo in uu xooro gabadha uu doortay, «Waa laba daran mid dooro», buu ku calaacalayey.

Xarbi markuu isku dayo in uu ku adkaysto fikraddiisa uu jecel yahay oo ah in uusan sina Asli uga harin, waxaa u muuqda isagoo la deyrshay oo hooyo macaan iyo aabbihiis ay kala tagaan. Xarbi oo aad moodeysid in uu safar dheer soo galay oo wejigiisa laga akhrisan karo daal, naxdin iyo murugo baa soo galay gurigii Asli, markuu fariistay ayuu u foorarsaday hoos. Asli oo naxsan baa intay ku soo boodday oo madixiisii kor u soo qaadday ku tiri, «abboowe macaane, Xarbi, maxaa kugu dhacay ?

Markii Xarbi madaxii kor u soo qaaday, waxaa indhisiisii qoysay ilmo, Asli waa is hayn weyday, waxayna bilowday in ay oydo iyadoo u maleyneysay in Xarbi dareen wed loo soo sheegay. Xarbi oo hinraagaaya baa yiri, «adduunyada nin joogow maxaa aragti kuu laaban. Asliyey maanta arrini waxay joogtaa in aan labadeennu kala harno ama la i deyrsho». Wuxuuna intaas ku daray ereyadii ay is weydaarsadeen isaga iyo

waalidkiis iyo go'aankii guddiga ka koobnaa aabbihiis, awowgii, adeerradii iyo eeddadii, waxaana isaga iyo Asli dhex maray dooddaan :

— Asliyey waxaan si cad ugu sheegay eheladey in wax kasta oo dhaca aanan kugu axdi fureyn. Waxayna i siiyeen 24 saac oo aan ku soo fekero, anigaana weydiistay, hase yeeshee, go'aankeygu waa mid qur ah, labadeennana wed baa ina kala reebi kara.

Asli oo sugeysay dhowaan in la arooso oo asxaabteedii oo dhan u sheegtay arrintaasi waxay ku ahayd qarracan. Waxaana ku soo laba kacleeyey cuqdadii waa hore ay ka biskootay ee ahayd in aan cidina guursaneyn naag cunug aan aabbe lahayn dhashay. Xarbi intuu Asli u soo dhowaaday oo garabka gacanta ka saaray buu ku yiri:

— Asliyey maxaad isu calool xumeyneysaa ! Horaan kuugu sheegay in aanan marnaba talada waalidkey yeeleyne.

— Xarbiyow laba qof oo caqli leh baynnu nahay, khiyaali iyo dhalanteed in aan ku noolaanno ma aha, aniga waalidkey waa hore ayey i deyrsheen, adigana haddii aad i aroostid waa lagu deyrinayaa. Waa in aan derisnaa nolosha iyo farxadda ay heli karaan laba qof oo la soo deyrshay oo kulmay.

— Asliyey anigu nin shaqeysta oo ku kafaalo qaadi kara baan ahay, adiguna waad shaqeysataa, maxaa deyro iga dhimeysaa ! !

— Xarbiyow anigu waan kaa waayo aragsanahay, qof looma dhaamo waalidkii, xiriirka waalidnimana waa in uusan go'in, bal qabsoo haddii aan maanta labadeenna oo deyro ahi is guursanno, ilmeheennu xaggee bey aadayaan, yaa awoowe, ayeeyo, habaryar, adeerro iyo abtiyaal u noqonaya, mise waxaad rabtaa in labadeennu go'doon ahaanno.

— Maxaad Asliyey arrintaas ka waddaa ?

— Xarbiyow waxaan ula jeedaa in derbi weyn neyla kala dhex dhigay, wada jirkeenniina khatar ku sugan yahay, anigu marnaba yeeli maayo in dartey laguu deyrsho, waan jeclaa in riyadeennii dhabowdo, waa rabey in aan aqal galno qorsheheeniina fulo, hase yeeshee arrintaad ii sheegtay iyo xaalku halka uu maraayo wax la dhayalsan karo ma aha, sidaa darteed anigu waxaan kugula talinayaa in gar iyo gardarro yeeshid talada waalidkaa.

— Oo Asliyey ma in aan kala tagno baad ku talineysaa !

— Xarbiyow waxaadan u jeedin baan arkaa, waxaa ii sii muuqda dhibaatada aan la kulmi doonno haddii innagoo deyro ah aan is guursanno. Waxaan ka fekerayaa 10 sano 20 sano kaddib waxa dhici doona.

— Asliyey waan garanayaa halka aad ka walwaleysid, hase yeeshee waa in aan u adkeysannaa waxyeello kasta oo ina soo food saarta, waxayna aniga ila tahay in aan guddoomo deyrinta waalidkey intii xiriirkeennu go'i lahaa.

— Xarbiyow intii ay go'i lahayd gacaltooyadii waalidku, waxay ila tahay in aan kala harno, oo keennu go'o.

Xarbi iyo Asli muddo saddex saacadood ah bey murmaayeen. Aslina waxay ku guuleysatay in ay Xarbi ku qanciso in uu talada waalidkii yeelo, iyadoo taabsiisay dhibaatada sugeysa haddii la deyrsho, waxayna isku waafaqeen in Xarbi dib ugu noqdo waalidkiis uguna bishaareeyo in ay Asli kala hareen.

Xarbi markuu baxay waxay Asli ku tiri, «Xarbiyow amarkaa sidaa wax yiri, maanta iyo wixii ka dambeeyana walaalkey baad tahay, illoobina maayo dabcigaagii wanaagsanaa iyo sidii aad ii dhowri jirtey, nasiibna waxaa leh haweeneyda aad guursan doontid.

« Cid aan adiga ahayn guursan maayo, waalidkey waxay ka helaan bay leeyihiin doobnimadeyda».

Asli markii Xarbi ka baxay baa waxaa ku soo kacay naxdintii ay qarineysay intii uu l a joogey, sariirtii ayey intay ku dhabbacatey oohin bilowday, waxayna dhowr saac kaddib soo kacday iyadoo leh, «rafaadkaas oo dhan anigaa isugu wacnaa bal rag iyo mashaakilkii waa tii aan eedee maan iska daayo».

Asli waxay nafteeda la dooddaba ugu dambeystii waxay go'aan ku gaartey in ay dulqaadato oo halganto inta ay ka heleyso nin aan mushkilad ku furneyn, waxaase maskaxdeeda ku soo duxaayey fikradda ah, «oo sow ragga oo dhammi Xarbi oo kale ma aha, ma nin aan waalid lahayn baa la helayaa, sowse waalidiintoo dhammi isku mid ma aha, mase la helayaa waalid Soomaaliyeed oo aqbala in ay inankooda u guurshaan gabar cunug aan aabbe lahayn wadata».

Fiidnimadii, Asli waxay soo aadday gurigii Faadumo oo Asli hooyadeed oo kale ahayd iyaduna aad ugu kalsooneyd talo iyo tilmaanna mar kasta ka raadsan jirtey, waxayna u sheegtay waxa kala qabsaday iyada iyo Xarbi iyo cadaadiskii xagga qoyska uga yimid Xarbi, waxayna is weydaarsadeen ereyadaan:

—— Eeddo macaan waxaan kuu sheegayaa in aan kala tagnay oo kala faataxaysanay Xarbi, waxaa dhacday wixii aan ka cabsanaayey, Xarbi wiilidkiis waxay ogaadeen xaqiiqdii waxayna ku adkeysteen in Xarbi iga haro iyagoo u qaatay mar haddii cunug

aan aabbe lahayn aan leeyahay in aan qof xun ahayn, runtii Xrabi aad buu ugu adkeystay in aan wada jirno, wuxuuna waalikiis u sheegay in uusan sina iiga hareyn, hase yeeshee anigoo tixgelinaya duruufta jirta iyo mustaqbalka dambe waxaan go'-aan ku gaaray in aan aniga iyo Xarbi kala harno, sababtoo ah laba deyro ahi nolol raaxo leh si ay ku dhisaan waa dhib badan tahay.

Faadumo yaab iyo amakaag baa ka soo haray, waayo waxay wax kaga jirtey qabanqaabada arooska Asli, marnaba ma fileyn akhbaarta Asli u sheegtay, waxayna tiri:

— Asliyey ma run baa waxaad sheegeysaa mise anigaad igu cayaareysaa ? Waa yaab ! ! Oo kala tag-giinnu sahlanaa, maxaadse iila tashan weyday oo keligaa go'aanka degdegga ah u gaartay.

— Wallaahi eeddo arrintoo dhan baa kedis ahayd, waxaanan fileyn baan la kulmay, Xarbiyoo ilmeynaaya baa ii yimid, wax aan sameeyo ayaan garan waayey, markii uu ii sheegay in waalidkiis deyrinayaan haddii uusan i dhaafin, baa waxaan goostay in intii Xarbi oo ah nin waalidkiis jecel la deyrin lahaa anigu aan iska samro, waayo waxaan si fiican ula socdey sida Xarbi iyo waalidkiis isu jecel yihiin, mana doonayo in aan sabab u noqdo kala tagga isaga iyo waalidkiis.

Asli waxay u sheegtay eeddadeed Faadumo go'aankii ay qaadatay oo ah in rag oo dhan ay faraha ka qaaddo oo ka harto. Faadumo intey qososhay bay tiri:

— Oo Asliyey ma waxaad dooneysaa in aad Sooroo-yinka kaniisadaha jooga oo kala noqotid? Eeddo, samir iyo iimaan yeelo niyaddana ha iska xumeyn, haddii aad ku sii waddid asluubta aad leedahay, mujtamicii awal kuu haystay dembiilaha wuxuu qaddarin doonaa in aad tahay gabar dhowrsoon,

waana hubaa Asliyey haddii aad ku socoto wad-dada wanaagsan ee imminka aad haysid in aad heli doontid ninka niyadda aad ka jeceshahay.

Asli iyo Faadumo waxay galeen sheeko dheer oo ku saab-san ragga iyo isla weynida waalidka oo doonaya in ay ubadkooda rabitaankiisa iyo dookhiisa ku xadgudbaan, iyagoo ku sanduleynaya ilmahoodu wax aanay dooneyn. Faadumo waxay uga sheekeysay Asli taariikhdii guur-keeda, waxayna tiri, «maalin maalmaha ka mid ah anigoo gabar ah oo sannadkeygu 15 jir yahay baa waxaa ii yee-ray aabbahey, wuxuuna ii sheegay in uu nin igu daray, ninkaas oo aan hore u aqiin gabdhihiisana saaxiib ahaan jirnay, waxaa la oran jirey Diiriye-gaafaa...». Intii ha-dalkii aanay dhammayn bay Asli tiri:

—— Oo eeddo Faadumo ileyn Xaajiga imminka ku qaba nin kalaa kaaga horreeyey.

—— Iga aamus Asliyey aan sheekada kuu dhammeys-tiree. Diiriye-gaafaa wuxuu ahaa oday awowgey ka weyn oo aan ku maadsan jirnay, wuxuuna qa-bay laba naagood, ilmihiisii baana ilmo sii dhalay, markii aabbahey arrintaa ii sheegay waan ooyey, oo qaylyey, waxaanan u sheegay aabbahay in aa-nan Diiriye-gaafaa dooneyn, aabbaheyse wuxuu i i yiri, «maandhey ninkii ku dhali karaa ku dhaqi kara», wuxuuna ii sheegay in uu waa hore i bax-shey, xaalkuna uusan baryo joogin oo ay sandulle ku raacayso ninka la siiyey.

—— Alla naxdin badanaa oo eeddo Faadumoy see yeeshay ?

—— Asliyey belaayaba waa tan dambeysa, markaan diiday baa aabbahey intuu i soo qabtay xubintaan qaadata i jabshay. Anigoo xirxiran baan la ii kee-nay Gaafaa, isna waa i sii dilay. Markaan 6 bi-

lood xabbis ku jiray oo aan murugo iyo muusanow ku noolaa oomatidiina ka go'ay oo qori qalalan noqday, baan maalin xoolihii wax ka soo arooriyey oo magaaladii imid. Aniga iyo gabar uu dhalay Gaafaa baa nala yiri sonkor soo gada, waxaana magaalada degganeyd habaryartey. Gabadhii intaan gurigii habaryartay fariisiyey baan inta ka dhuuntay baabuur Xamar markaa soo aadaya soo raacay.

— Oo eeddo muxuu dabadeed Gaafaa sameeyey?

— Muxuu sameyn lahaa, aabbahey baa Xamar iigu yimid, wuxuuna ii sheegay in uu Gaafaa ka qaatay 20 halaad oo yarad ah, haddii aanan ku noqonna geelii laga ceshan doono. Si kastaba iila hadal aabbahey, hase yeeshee waan diiday oo waa la i soo marsiin waayey in aan dib u noqdo, aabbahayna markuu iga quustay buu intuu i habaaray iga quustay. Gaafaa waa diiday in uu i furo, hase yeeshee nasiib wanaag 5 sano kaddib ayuu geeriyooday.

Faadumo waxay aragtay inay Asli aad sheekadeeda ula yaabban tahay markaasay tiri, «Asliyey geel laba jir soo wada mar», markaasaa waxay sii raacisay:

— Horta Asliyey xaggee bay ku dambeysay saaxiibtaa Canab, mase la guursaday ?

— Eeddo yaa taas guursanaya ! Waxaa la sheegay in ay wiil dhashay, imminkana ay uur kale leedadahay, waxayna farriin ay ii soo dirtay la iigu sheegay in ay «East Africa» aad ugu rafaadday, lana kulantay gaajo, darxumo iyo dac darro, imminkana ay dooneyso in ay ku soo noqoto Xamar.

— Oo maxay Xamar ka soo dooneysaa oo ka yaal ! Markii horeba waa tii sii dhug dhug lahayd oo dalkaaga joog laga waayaye.

Faadumo waxay Asli u sheegtay in ay berrito aadeyso gabar ay dhashay oo Xabiibo la yiraahdo oo ka mid ahayd gabdhihii loo diray Ololaha Horumarinta Reer Miyiga, joogtana tuulo la yiraahdo «Goryahu».

— Eeddo marka hadda xigta oo aad baxaysid ii soo sheeg waxaan doonayaan in aan soo arko O.H.R.M. Eeddo tuulada Goryahu xaggee ku taal ?

— Waxay ku taal meel u dhow degmada Qoryooley, marka dambe ee aan aado, ee aad i raacdid baad soo arki doontaa, haddii Alla ka dhigo.

Faadumo waxay Asli u sheegtay in tuulada gabadheedu joogto ee Goryahu ay tahay meel barwaaqo ah oo dhinac kasta beero kaga xeeran yihiin. Asli baa hadalkii qaadatay oo waxay tiri:

— Eeddo maalin dhoweyd waxaan warqad ka helay gabar aan isku dugsi nahay oo macallimad ka ah tuulo magaceeda la yiraahdo «Gumurta» ee ku taal degmada Baraawe, waxayna ii sheegtay in ay halkaa ku aragtay maroodiyaal, libaaxyo iyo bahalo kale oo tiro badan.

— Asliyey waa runtaa oo gabdhihii yar yaraa oo mar kii guri laba tillaabo ah ay aadayaan oran jirey waan baqaynaaye cid na kaxaysa ha nala ku daro, waxay yeesheen karti iyo geesinnimo, waxay maa mulaan beelo dhan. Waxaan arkay iyagoo habeen barkii gudaya oo karbuunooyin wata, dhowaan markaan Xabiibo u tegey waxaan ka yaabay gabadhii shimbiraha ka didi jirtay oo keligeed hawd jiq ah dhex qaadeysa.

— Eeddo Faadumo saaxiibadahay oo dhammi Ololaha ayey aadeen, waxayna joogaan tuulooyinka iyo baadiyaha degmada Baraawe, aniga iyo dhowr gabdhood oo kale oo shaqeeya ayaa ka soo harnay.

Asli iyo Faadumo muddo 2 saacadood ah bay sheekeysanayeen, waxaana waqtigii ugu dhammaaday qosol iyo farxad, Asli saacaddii bay fiirisay, waxayna aragtay in ay waqti dambe tahay, markaasay tiri, «eeddo Faadumo anoo murugsan baan kuu soo galay, imminkana wixii mushkilad ahaa oo i haystay waa iloobay, anoo faraxsan baana baxayaa».

Markii Asli damacday in ay dhaqaaqdo baa waxaa gurigii soo galay Dr. Axmadey oo Faadumo ay isku meel ka shaqeeyaan, waxaana durbadiiba la is baray isaga iyo Asli, markii Asli baxday Faadumo iyo Axmadey waxaa dhex maray hadalladaan :

— Faadumoy, Aslidaani ma tii aad igu wareerisay baa mase waa mid kale?

— Wallaahi Axmadow waa iyadii, sidaan horaba kuugu sheegay weli ifka intii aan ku noolaa ima soo marin gabar la mid ah, dabci wanaag, asluub wanaag, caqli iyo miyir bey isku darsatay.

— Weli ma la guursaday ?

— Axmadeyow waan ka xumahay, gabadha «Ayaan darro» baa haysa, ninkey muddada dheer isla socdeen oo aan filaynay kulligayo in ay dhowaan aqal galaan waa kala tageen.

— Oo maxay isku qoonsadeen ?

— Waa taqaan waalidka waqtigan jooga, sida ay u badan yihiin waxay ku dheggan yihiin dhaqan waa hore laga tegey, waxayna ilmahooda ku jujuubaan cidda iyagu ay rabaan ee ma tixgeliyaan jacaylka. Asli iyo Xarbi iyagoo is raba baa khasab la isugu diiday.

— «Sorry», waan ka xumahay Faadumoy Asli oo kale in sidaa loola dhaqmo.

Wax hadba Faadumo iyo Axmadey isla jeex jee-xaan mashaakilka bulshada iyo arrimaha guurka, waxaa Faadumo ugu dambeyntii talo ku soo jeedisay in Dr. Axmadey iyo Asli si fiican isu bartaan, kaddibna arrin guur qorsheeyaan.

Axmadey aad buu ula dhacay hindisihii Faadumo, wuxuuna yiri, «Faadumoy waxba kama qabo, cidna ma diidi karto gabadha Asli oo leh astaamaha mucjisada ah oo aad ii sheegtay».

Faadumo oo aad ugu riyaaqsan ereyada Axmadey baa tiri, «walaal Axmed, Asli waan ka jeclahay gaba-dheyda Xabiibo, haddii mid i sii aad i oran lahaydna, Asli ayaan kuu doori lahaa, waayo waxay diyaar u tahay in ay hanato ninkeeda iyo ilmaheedaba».

Markii uu Xarbi gurigiisii ku soo noqday wuxuu aad ula amakaagay sidii sahlanayd ee ay isaga iyo Asli u kala tageen, waxaana maskaxdiisu mashquul ku ahayd Asli iyo wanaaggeedii, wuxuuna soo xusuustay ereyadee-dii iyo goobihii kala geddisnaa oo ay ku caweyn jireen, wuxuuna naftiisa ku hiifiyey, «oo ma sidaas baan Asli kaga samrayaa».

Habeenkii oo dhan Xarbi ma seexan, waxaana dul saarneyd quwad ka xoog badan oo u diidday in uu le quwaddii jacaylka baa ku dul habsatay Maalintii dambe baa Xarbi oo fekeraaya waxaa si kedis ah ugu soo gashay Nuuriyo Cillaamato, oo ahayd tii ciddoo dhan isku dirtay, Cillaamato Xarbi hooyadiis baa eeddo u ahayd.

Xarbi lama socon in Cillaamato fidno-wale tahay, sababna iyadu u ahayd kala tagga isaga iyo Asli. Markay guriga soo gashay iyada iyo Xarbi waxaa dhex maray ereyadaan :

— Xarbiyow iska warran? Waan ka xumahay murugadaada !

— Mahadsanid inaabti, waxba ma aha.

— Xarbiyow waa ka war helay in aad Asli kala tagteen, oo lagugu khasbay in aad ka hartid, Asli isku dugsi baan ahaan jirnay, si fiican baan u aqaan, ma aha Asli qof istaahisha in la xumeeyo, waa dad aan fahmeyn qiimaha jacaylka, waxay la tahay in gabadhu haddii ay dhashay cunug aan aabbe lahayn ay u dhammaatay, muta'asif Xarbiyow annaguna waxaan isu diyaarineynay in aan idiin mashxaradno, idinkuna waa kala tagteen.

— Cillaamatoy haddii sida aad wax u fahmaysid dadkoo dhammi wax u garan lahaa mujtamaca dhexdiisa dhibaato kama dhacdeen.

— Oo Xarbiyow imminka maxaad damacsan tahay ?

— Maxaan damacsanaan lahaa, jahawareer baa igu dhacaye, midda kale, Asli aad baan u jeclahay la'aanteedna farxadi iima jirto, haddii aan Asli waayana haween dambe shaqo kuma lihi.

Ereyadaas Cillaamato aad bay uga naxday, waayo, waxay la socotay in Xarbi waalidkiis rabaan inay iyada iyo Xarbi isku daraan.

Waxay arrintu Asli iyo Axmadey hadba heer soo martaba iyadoo Faadumo dhexdhexaadinayso ayey si fiisan isu barteen, waxayna ku heshiiyeen in ay wada socdaan kaddibna is-guursadaan. Asli wiilkeedii wuu koroy, waxayna geysay Xannaanada Ilmaha ee Hodan, goor duhur ah baa Asli oo qadadii diyaarinaysa baa waxay maqashay qaylo, dibedda ayey u soo baxday, waxayna la kulantay wiilkeedii oo ilma yaryari isugu tageen oo ku goobteen, intey wiilkeedii gacanta soo qabsatay oo

gurigii keensatay bay ku tiri, «hooyo Maxamed-yare maxaad ilmaha isku maagteen?» «Hooyo, wacalyow bey i leeyihiin!» «Hooyo dan ha u gelin caydoodu waxba kaa dhimi meysee, midda kale, haddii ay ku gar-darreystaan ii soo sheeg anaa kaa celinaayee!» Hooyo, haddii aanan wacal ahayn aabbahay meeyey?! ilmaha kale kulli aabbay leeyihiin?».

Su'aashaas aanay filayn ee Asli wiilkeedu weydiiyey aad bay uga naxday, ilmo ayaana indhaheedii ku soo joogsatay, inteyna dhabanka ka dhunkatay bey tiri: «hooyo, macaane, maxaa aabbe kaala maqan yahay, wixii aad doontaba anaa ku siinaye».

Asli su'aashii wiilkeedu weydiiyey waxay ku abuurtay murugo hor leh, waxayse isu arkeysay inay ku eedeysan tahay oo iyadu mas'uul ka tahay waxyeellada wiilkeeda soo gaareysa, waayo, Hoyga Xannaanada Carruurta, deriska iyo meel kasta ilmaha joogaa wiilka Asli waa caayi jireen, waxaana cunuggeedii ku abuurmay cuqdad weyn, ugu dambeystii Asli waxay wiilkeeda u sheegtay in aabbihiis dhintay, waxayna ku tiri, «hooyo haddii ilmuhu ku yiraahdaan aabbahaa meeyey waxaad ku tiraahdaa waa dhintay».

Asli waa ogeyd in wiilkeeda aabbihiis Caddaawe uu nool yahay, hase yeeshee, aragtideeda wax dhintay oo kale buu kala meel joogay, waayo, Caddaawe waa inkiray Asli iyo uurkey lahaydba.

Asli inkasta oo waalidkeed dayrshay misana akhbaartooda si fiican bay ula socon jirtay, waxayna ka war heshay inay hooyadeed Cambaro si ba'an ay sakaraad ugu tahay Cusbitaalka Digfeer. Asli iyadoo wadda khudaar gasacadaysan, buskud iyo cuntooyin kaleba, ayey aadday Cusbitaalkii, waxay dooneysay bal inay hooyadeed xaaladdeeda soo aragto, hase yeeshee, illinka qaybta daawooyinka bay ka noqotay markii ay ogaatay in

qolka uu ku jiro aabbaheed Aw Jaamac. Waayo, waxay xusuusnayd dhaartii Aw Jaamac ee ahayd inuu Asli haddii ay agtiisa timaaddo uu labo isle'eg u kala goyn doono.

Asli gabar Kalkaaliye ah bay ugu sii dhiibtay cuntadii ay u wadday hooyadeed, waxayna u gashay takhtarkii qaybta oo u sheegtay inay hooyadeed u baahan tahay daawooyin dhawaan magaalada ka dhammaaday oo dibedda laga helo, waxay soo qoratay magacyadii daawooyinka, waxayna warqaddii iyo lacagba u dhiibtay saaxiibteed Ruqiya oo ka shaqaysa Somali Airlines. Waxayna maalin kaddib uga soo iibisay daawooyinkii dalka Talyaaniga. Iyadoo xaalkii Cambaro meel khatar ah marayo ayey subixii dambe Asli daawooyinkii loo baahnaa u geysay takhtarkii qaybta oo isla markiiba ku dhaqaaqay inuu siiyo kuna mudo Cambaro. Cambaro aad bay u roonaatay markay baxaysayna iyada iyo takhtar Muuse waxaa dhexmaray hadalladaan:

—— Datoore, aad baad u mahadsan tahay, haddii daawadaas aadan ii keeni lahaynna aakhiro ayaan u hoyan lahaa mar hore.

—— Cambaroy aniga ha igu mahadin ee u mahadceli gabadha Asli, iyadaa daawooyinka kuu keentaye.

Cambaro aad bay ula yaabtay arrintaas, waayo, marnaba ma filayn in Asli oo ay deyrsheen u soo gurmanayso badbaadada nolosheeda, waxay kale oo Cambaro xaqiiqsatay in cuntooyinkii loo keeni jiray badankooda ay Asli u keeni jirtay.

Cambaro intii Cusbitaalka ay ku jirtay dhowr jeer baa cuntooyin bac weyn ku jira inta la ag dhigay lagu yiri gabar baa kuu soo dhiibtay, waxayna Cambaro iskula hadli jirtay: «Oo sow gbadhu mid la arko ma aha».

Caddaawe oo Asli cunugga ku inkiray dad badan baa u tegey una sheegay in wiilka Asli uu isaga aad iyo

aad ugu eg yahay, iyagoo ku guubaabinayey inuu wiilkiisa doonto, inkiraaddiina dib uga noqdo.

Maalin Sabti ah baa Caddaawe tegey Xannaanada Carruurta Hodan, wuxuuna macallimiintii ka cadsaday in ay soo tusaan wiilka Asli, markii ay weydiiyeen wuxuu uga baahan yahay, wuxuu u sheegay inuu abti u yahay. Cunuggii markii loo yeeray oo uu yimid baa macallimaddii ka yaabtay sida ay isugu eg yihiin, markaas bey tiri, «alla maasha la yiri abtiga waa la hidda raacaa, weligey laba qof oo sidiinna isugu eg ma arag, farqiga idiin dhexeeya waa da'da oo qur ah».

Markii macallimaddii tagtay Caddaawe su'aal boobsiin ah buu weydiiyey cunuggii, wuxuuna yiri, «waaryaa aabbahaa meeyey? «Aabbahay baa, aabbahay waa dhintay». Caddaawe eraygaas aad buu uga madluumay, wuxuuna ogaaday in Asli fikraddaas ku abuurtay. Goor ay fiid tahay buu u yimid Asli. Asli ma mahadin imaatinkii Caddaawe, waayo, jaahiisa ayey necbeyd, waxayna markii ay aragtay soo xusuusatay waxyeelladii uu u geystay, waxaana iyada iyo Caddaawe dhexmaray dooddaan:

— Asliyey Ilaahay ma ahee cid aan gefini ma jirto, waan qirsanahay dembigeyga, maanta waxaan kuugu imid in aan wixii tegey hilmaanno, waa oggolahay wax alla wixii xaal ah oo aad igu xukuntid, waxaan doonayaa inaan wiilka xaalkiisa ka wada hadalno, runtii saaka mar aan Xannaanada Ilmaha tegey, waxaan soo ogaaday in aad dadka iyo cunuggaba ugu sheekeysay in wiilka aabbihiis dhintay, anigiina waa i kan, ma dhiman oo waa noolahay.

— Caddaawow nasiib darro, haddii aan ogaan lahaa inaad guriga imaaneyso ma joogeen, waayo, araggaagu aad buu nafteyda ugu daran yahay, midda kale maanta lama joogo xilligii aan jilicsanaa oo

aan jilbaha ku haystay, waad garanaysaa waxaad fashay.

Hadalkii intii aanay dhammayn buu Caddaawe soo dhex galay oo yiri:

— Asliyey ha soo qodin wixii tegey, raallina ka ahaw oo aynu ka abbaarno danta.

— Caddaawow Soomaalidu waxay ku maahmaahdaa «Qowl nin weyn ka dhacay waa qolof geed ka dhacday». Haddii aad u timid maanta inaad tiraahdo Maxamed-yare anaa dhalay, nin aan mabda'a iyo mowqif lahayn baan kugu tirinayaa, waadna ku ceeboobeysaa, waayo, cidina kuguma khasbin markii aad dafireysay. Nasiib wanaag maanta saxiixaagii oo weynaan badan baa la hayaa.

— Asliyey walaaley xanaaqa iska daa, waad og tahay in wiilka anigu aan dhalaye.

— Jaalle waxaan kaa codsanayaa inaad ina kala kaxaysid, cunuggan ma aad dhalin shaqana kuma lihid,! wiilkeyga aabbihiis waa dhintay.

— Asliyey maxaad iigu xanaaqaysaa laftigeyga dhibaato weyn baa i soo gaartay oo gurigeygii dartaa buu u dumaye. Maalinkii Maxkamadda aan wada tegi jirnay iyo wixii ka dambeeyey, xaaskeyga waa tii ilmihii ii tuurtay, midda kale mujtamacii oo dhan baan meel aan ka gaĩo waayey oo qofkii i yaqaannaba wuxuu i yiraahdaa maxaad cunuggaaga u inkirtay. Haatan iyo dan Asliyey waxaan soo jeedin lahaa inaan is-guursanno wiilkana aan korsanno.

— Waxaa la yiri, «nin aan wax ogeyn Ilaahaw ha cadaabin». An is-guursanno waxaan kaa leeyahay, haddii qiyaame intuu dhaco dunida wax bani'aa-

dam ah labadeenna oo qur ahi ka soo harno, wallaahi inaanan ku guursadeen! Wiilkana aan korsanno waxaan kaa leeyahay wiilkani korriimo kaagama baahna, hooyo iyo aabbe iyo wax walbana anaa u ah.

Caddaawe aad buu u baryey Asli, dhan kastana waa ka maray, hase yeeshee, wax naxariis ah Asli agteeda kama helin. Maalmo badan baa Caddaawe ku soo noqnoqonaayey Asli isagoo ka rajo qabey inay mawqifkeeda adag ka soo dabacdo, xataa wuxuu u soo diray saaxiibbadeed iyo dad ay ka haybeysato. Ugu dambeystii, markii uu quustay Caddaawe wuxuu u dacwooday Maxkamadda Sare.

Asli markii loo yeeray waxay Maxkamadda Sare hor dhigtay warqadihii caddeynaayey Kutubkii Caddaawe maray iyo saxiix uu ku sameeyey Maxkamadda Degmada Hodan horteeda oo uu ku inkiray uurka Asli.

Maxkamaddii Caddaawe ayey daalac u raacatay, waxaana lagu amray inuusan waxba ku darsan Asli iyo wiilkeeda, sidaa darteed, Caddaawe wiilkiisii oo uu u jeedo buu ka dhaqaaqay. Markuu tegeyna iyada iyo Garsoorihii waxaa dhexmaray hadalladan:

— Asliyey haddii aan la kala roonaan roob ma da'o, waxaa la rabey haddii uu gefkiisii qirtay in aad intaad dul qaadato wixii hore ka heshiisaan.

— Jaalle Garsoore, wiilka Caddaawe uma diidin ee isagaa isu diiday, waayo, sidaad aragtay Kitaab buu maray, wuxuuna saxiixay inuusan uur ii yeelin, midda kale haddii markii aan jilicsanaa oo aan uurka lahaa ama umusha ku jirey oo gargaarka u baahnaa wax i tari lahaa wax bay ahaan lahayd, maanta wiilkii oo weynaaday markii uu arkay buu yiri, anaa dhalay oo uu damcay inuu hawl yari ku qaato.

Asli habeennimadii waxay ballan lahaayeen Dr. Axmadey oo markii Xarbi ay kala tageen ay Asli la saaxiibtay. Axmadey aad buu ugu bogey una qaddarin jirey Asli, hase yeeshee, xaalku uma najaxin sidii Faaduma oo Asli iyo Axmadey is-bartay ay filaysay.

Asli halkii sano ee ay Axmadey la socotay lixdii bilood oo ugu dambeysay waxay ku aragtay iimo ay aad u necbayd oo aanay u dulqaadan karin. Dad badan oo ay Asli is-yaqaanniin baa u soo sheegay bilihii ugu horreeyey ee ay saaxiibeen in Axmadey si ba'an khamriga u cabbo, haweenkana ku ibtileysan yahay, hase yeeshee, Asli oo u dhalatay degganaan, muddo dheer bay ku qaadatay inay hubiso arrintaas, xaqiiqdii beyna ka sal gaartay oo waxay soo heshay markhaatiyo cad oo aan la dafiri karin.

Habeennimadii baa Axmadey u yimid Asli, markaa kaddibna Asli waxay bilowday in ay Axmadey soo hordhigto akhbaar run ah oo aan caad saarnayn ee ku saabsan fagaaro badan oo uu ku sakhraamay, iyo haween badan oo uu raacay, waxaana isaga iyo Asli dhexmaray dooddaan :

—— Axmadeyow si ixtiraam leh baan isu barannay, ma aynu ahayn laba qof oo is-khiyaama, aniga waad i sirtay, been baad ii sheegtay. markii aan is-barannay anigu waxaan isla markiiba kuu sheegay in cunuggeygu uusan aabbe lahayn, anigana laba bilood keli ah baan isla soconnay markii aan ku iri ii sheeg haddii aad khamriga cabto waa necbahay ragga khamriga cabee, waad dhaaratay, waxaadna ii sheegtay in arrintaasi tahay been aan waxba ka jirin, aniguna waa ku rumeystay, imminkana waxaad ku darsatay naago-wad.

Axmadey ma uu dafiri kareyn dembiyada Asli ku caddeysay, waayo, runtii baa la taabsiiyey, hase yeeshee, wuxuu bilaabay inuu mowqifkiisa daafaco, wuxuuna yiri:

— Asliyey raalli iga ahaw. Waa jirtaa inaan kaa qarshay iimo aan leeyahay, hase yeeshee, khiyaamo ulama jeedin, ee markii aan arkay in aadan jecleyn baan ka gaabsaday. Runtii, waa jirtaa marmar inaan sunneeyo khamriga oo in yar ka kabbado, hase yeeshee, been baa laguu sheegay haddii lagu yiri Axmadey oo dhac-dhacaya baa la arkay, midda kale sidaan kuu bartay aniga iyo haween isma daakhilno, maxaadse Asliyey haween kale uga maseyreysaa adaa rasmigii ahe.

— Axmadeyow waa Ilaah mahaddii haddii aad dembigaagii qiratay. Ama kabbo ka cab ama koob ka cab, mar haddii aad khambriya-cab tahay aniga waad iga dhimatay. Intaan noolahayna la oran maayo ninkii Asli oo sakhraan ah oo haweenka iyo ilmuhu ku maadeysanayaan baa la arkay, mana inkiri kartid oo dadkii goob joogga ahaa baan kaa hor keenayaa, in dhowr habeen adoo sakhraan ah BAAR LIIDO lagaa soo jiiday, waxaan kale oo kuu sheegayaa in aanan oggoleyn in la ila kaa qaybsado, sida adiguba aadan raalli uga noqoteen inaan habeen walba nin hor leh wado, baanan aniguguna raalli uga ahayn haweenka aad isu beddeleyso.

Dr. Axmadey wuu ka xanaaqay ereyadii Asli, wuxuuna yiri :

— Asliyey aniguba cunug aan aabbe lahayn baan kugu qaatay, adiguna khamro baad cabtaa iyo naagaad waddaa baad sabab iiga dhigaysaa!?

— Aad baan uga xumahay Axmadeyow fiiradaada gaaban, waan is kala weynahay halka aan kula joogo, malaha waxaad is-tiri Asli cunug aan aabbe lahayn haddii ay wadato wax kasta oo xun dusha ayey u ridanaysaa! «Sorry,» ma ahi anigu qof is-nacday,

umana dulqaadanaayo wixii u daran mustaqbalkeyga, dabeecadaha aan kugu arkayna ma aha kuwa ay nafteydu aqbali karto.

Axmadey markuu arkay in Asli kacsan tahay, buu isku dayey inuu dejiyo, wuxuuna yiri :

— Asliyey sheydaanka iska naar, hubsiino hal baa la siistaa, hal sano baan wada soconnay, weligeyna qadaf iga tirsan maysid, imminkana daacadnimadii iyo wanaaggii aan ku wada soconnay yeyaan carqaladeyn ee halkiisii aan ka sii wadno.

Axmadey muddadii ay Asli wada socdeen wuxuu isku dayey inaan iimlhiisa Asli dareemin. Runtii, Axmadey wuxuu hubsaday in faankii Faadumo Asli faanineysay uu run ahaa, mana uu fileyn in gabdhaha maanta jooga Asli oo kale laga dhex heli karo. Marnaba ma dooneyn in ay Asli kala tagaan, wuxuuna ku talo jiray in uu la aqal galo lix bilood kaddib.

Asli markii ay deristay dhaliilihii Axmadey, waxay goosatay inay kala tagaan, hase yeeshee, intii aanay arrintaas ku dhaqaaqin waxay goosatay in ay la tashato Faaduma, oo markii ay iyada Axmadey is-bartay ku adkeysay inay u soo sheegto haddii iyada iyo Axmadey qoonsimaad ka dhex dhaco inta aanay kala boodin.

Asli goor casar liiq ah bay u timid Faadumo, waxayna min bilow ilaa dhammaad u warisay waxyaabihii ay kala kulantay Axmadey, iyo hadalladii dhexmaray iyo wixii ay isla soo mareen. Asli waxay u sheegtay Faadumo inaanay Axmadey ku arag wanaaggii loogu tilmaamay, waxayna intaa ugu dartay inaanay ku haysan tixgelin aadaminnimo oo habeenkey ugu jirto uu wuxuu doono kula hadlo.

Faadumo iyo Asli waxaa dhexmaray hadalladaan:

— Alla Asliyey miskiinsanidaa, naa maxaad intaas oo dhan la aamusneyd oo u qarsaneysay, sow anigii ii soo sheeg ku iri ma aha?

— Eeddo inaad ila yaabtid baan ka cabsaday, dadkuna i cambaareeyo oo naag xun ii maleeyo, waayo, iyadoo Xarbi aan kala tagnay, misana haddii bilihii u horreeyey aan Axmadey kala tagno, anaa dembiga la i saari lahaa!

— Asliyey maxaad imminka damacsan tahay ?

— Eeddo ninkaas Axmadey la yiraahdo waa hore baan ka calool goostay, ee dartaa baan ula socday, imminkana wax niyad ah uma hayo, waxaanna doonayaa inaad iga oggolaatid inaan kala harno.

— Asliyey waxba kama qabo inaad kala hartaan, haddii dabcigiinnii is-keeni waayey, midda kale, waan ka xumahay, waayo, haddii Axmadey aan ku aqoon lahaa falalka aad ii sheegtay kugulama taliyeen inaad wada socotaan, Axmadey intiisa fiican baan bartay ee xumaatadiisa hoos uguma dhaadhicin. Asliyey Axmadey fikraddaas ma kula qabaa ?

— Maya, eeddo xalay markii aan murmeynay wuxuu ii sheegay inuu labadiisa indhood iga jecel yahay.

— Oo Asliyey sidee baan ku khaarajinaynaa hadduu weli ku jecel yahay ?

— Eeddo aniga ii daa igu hallee, waxaan ballan kuugu qaadayaa isagoo raalli ah inaan diro.

— Oo maxaad ku oranaysaa?

— Iska daa adigu anigaa aqaan waxaan ku oran doonee.

Asli waxay ku soo noqotay gurigeedii muddo saacad ah baana ka harsanayd markii ay Axmadey ballansanaayeen. Asli waxay ka fakaraysay waxay ku oran lahayd marka uu yimaaddo, waxayna bilowday inay isku aaddiso erayo ay is-lahayd waa qancin karaan isaga iyo iyada kala taggooda, waxaana maskaxdeeda ku soo dhacay inay runta ú sheegto. Waayo, Asli aad iyo aad bay u necbeyd beenta iyo asaraarka.

Albaabkii baa la soo garaacay, waxaana furay wiilkeedii Maxamed-yare, isagoo ordahaya buuna intuu Asli u yimid ku yiri, «hooyo. . . Hooyo adeed Axmadey baa yimid nacnacaanna i siiyey».

Sidii caadadu ahaan jirtay Axmadey kama helin Asli muqaabiladdii uu uga bartay iyo bashaashnimadii lagu yiqiin, wuxuuna gartay oo fahmay in isbeddel jiro, wuxuuna ku yiri :

— Asliyey maxaa kugu dhacay wejigaaga daal baa ka muuqdee ?

— Axmadeyow waxaa fiican in dadku runta isu sheego oo aanay been iyo asaraar isku maaweelin, waqtigana iskaga lumin, anigu intii aan kula socday waxaan ku wada dhaqmeynay is-ixtiraam iyo isqaddarin.

Axmadey wuxuu soo dhex galay hadalkii intii Asli aanay dhammeyn, wuxuuna yiri:

— Wallee Asliyey waxaad soo waddo waa garanayaa, hase yeeshee, in aadan fududaan baan kugula talinayaa.

— Axmadeyow dunida waxaa jira wax calaf la yiraahhdo, labadii ay xukuman tahay inay is-guursadaan haddii maqrib iyo mashriq ay kala jiraan waa kuwii isu yimaadda, khiyaamada laguma najaxo, qof-

kuna waa inuu helaa geesinnimo uu ku muujin karo wuxuu isagu rabo...

Asli iyadoo hadalkeedii siiwadata waxay tiri :

— Axmadeyow labadeennu muddo sannad aan ka yareyn baan wada soconney, dabeecaddaada guud runtii ma xumeyn, hase yeeshee, waxaan kugu arkay iimo aanan u bogin oo aan marnaba u dul qaadan karin, hore ayaanna arrintaa kuugu sheegay oo waa innagii habeen hore ka murmeynay oo dooddu meesha kharaar naga gaartay, hadalka murtida baa laga abbaaraaye, waxaan kuu sheegayaa anigoo ka xun inaan qaraar ku gaarey in aynu kala harno laga bilaabo caawadan aan kula hadlaayo, arrintaasna waxaan soo ogeysiiyey eeddo Faadumo.

— Asliyey aad baan uga xumahay in saaxiibtinnimadeennii aan dhidibbada u aasnay oo aan halka sano soo dhisaynay aad ku burburiso muddo saacado ah, anigu kulama qabo fikraddaad wadato, iimaha aad igu sheegeysidna ma aha kuwo uurkii habartay aan kala soo baxay, sidii aan u bartay baan u joojin karaa. Weligey Asliyey ma fileyn inaad sidaa u fududaaneysid, haddana waxaan ku leeyahay dib uga noqo ra'yigaas khaladka ah oo aad wadatid oo aan ku noolaanno sideenni hore, wixii dhibaato ah oo dhexdeenna yaalna aan heshiis iyo isafgarad ku dhammayno.

Axmadey iyo Asli dood dheer oo aad kulul baa dhex martay. Axmadey wuxuu doonayey in isaga iyo Asli ay wada jiraan, Aslina waxay ku adkeysatay inay kala tagaan, waxayna ugu dambeystii ka fursan weyday in xaalku ku dhammaado sidii Asli doonaysay.

Markii Axmadey baxay baa Asli bilowday inay iskula hadasho ereyada ah: «Waan garanaayey in aanan marnaba Xarbi oo kale heleyn». Calaf baa isku kaaya diiday ee Xarbi wuxuu ahaa nin wanaagsan oo wax balwad ah aan lahayn. Anigu Axmadey ma dooran ee eeddo Faadumo baa hoosta iga soo gelisay. Alleylehe hadda iyo wixii ka dambeeya waa inaan iska hubiyaa ragga aan la socon doono.

Xarbi xaalkiisii meel halis ah buu gaaray. Isaga iyo waalidkiis sidii ay Asli ugu diideenba xiriirkoodu ma fiicnayn. Waxaa khasab loogu daray Nuuriyo Cillaamato oo ina abtidiis ahayd, inkastoo muddo dhowr bilood ah uu diiddanaa oo uu ka soo horjeestay inuu la agal galo Cillaamato, misana waa lagu jujuubay.

Jacaylkii Asli Xarbi aad buu ugu ballaartay iyada ayuuna had iyo goor ka fekeri jiray. Waxaa dhacday in Cillaamato dareentay in Xarbi uusan dan ka lahayn oo uu weli jecel yahay Asli. Maalin maalmaha ka mid ah Cillaamato waxay ka bixisay Albuumkii Xarbi dhammaan musawirradii Asli ee ku dhegganaa. Musawirrada Xarbi habeen kasta iyo maalin walba indhaha ayuu ku nuuran jiray. Xarbi baa kala furay Albuumkii goor makhrib ah aad buuna u naxay markuu waayey musawirradii Asli, waxaana isaga iyo Cillaamato dhexmaray dooddan:

— Naayaa Cillaamato, maxaad musawirradii Asli meeshay ku jireen uga saartay? Imminka si dhaqso ah, degdeg ugu soo celi halkiisii haddii kale wixii dhaca dhegahaa faraha la gelinaayaa!

— Xarbiyow anigaa kaa qaaday musawirradii Asli, waayo, uma bogin sida aad mar kasta musawirradaas u eegeysid. Midda kale waxaa waajib ah inaad i xaq dhowrtid oo adigoo aniga i haysta oo aan ooridaadii ahay aadan naftaada meel kale ku mashquulin. Adiga iyo Asli waa kala tagteen, As-

lina rag kale ayey la socotaa adiguna aniga ayaad i guursatay.

— Cillaamatoy anigu rabitaankeyga kuguma guursan, niyadna kuuma hayn ee sandulle baa la iigu kaa daray, runtiina weli Asli waan jecelahay, musawirradaad qaaddayna wax kasta waa iiga qiimo badan yihiin ee hadalka badan iga dhaaf waan wareersanahaye oo ii keen musawirradeyda.

Cillaamato markii ay aragtay xaalka Xarbi iyo inuu weli Asli jecel yahay, iyadana uusan dan ka lahayn, ayey aadday eeddadeed Salaado oo Xarbi hooyadiis ahayd, waxayna la socodsiisay arrintu meesha ay marayso, waxayna ku tiri :

— Eeddo lixdii bilood ee aan Xarbi is-qabnay, feker iyo walaac buu ku jiray, intaasna wuxuu hoosta ku haystay musawirkii Asli.

Reer Jirde-dhagax markii ay arkeen in Xarbi uusan jecleyn oo ka soo taagan yahay Nuuriya Cillaamato, waxay ugu dambeystii aqbaleen go'aankii Cillaamato iyo Xarbi isla gaareen oo ahaa inay kala tagaan, mar haddii aanay wax niyad ah isu hayn, xaalkiina sidaa ayuu ku dhammaaday.

## QAYBTII SHANAAD

Canab oo ahayd Asli saaxiibteed oo aadday dalka Kiinya, kuma ay soo faa'iidin socdaalkeedii, waxaa isugu darsamay shaqo la'aan iyo noloshii oo qaali ahayd, waxayna ku nooleyd nolol qof bani'aadam ahi ku noolaato tii ugu xumeyd, shaqo ay hesho waxaa ugu fiicnaa guri islaameed oo ay adeegto ka ahayd oo laga cayriyey markii dambe. Ugaandha, Tansaaniya iyo Kiinya giddi cagta ayey soo marisay, ugu dambeystiina waxay Xamar ku soo noqotay iyadoo laba cunug oo aan aabbe lahayn wadata, jirkeediina uu gurmay rafaad awgiis oo qofkii aan aqooni u maleynaayo inay dhalmo deys tahay.

Canab oo intii ay Kiinya joogtay maqashay in aabbaheed Shariif Macow uu dhintay, iyaduna cidda u weyneyd, waxay hubtay in haddii ay gurigooda ku noqoto cidina aanay ka cayrin karin oo wax ku darsaneyn, sidaa darteed, markii ay Xamar timid waxay ku soo degtay gurigoodii oo gabdhihii ka yaryaraa maamulaan, Xaajiya Xaliimana Sucuudiga oo ay alaabo ka soo gadanaysay ay u dhaaftay.

Sida ay Canab u qayirantay waxay keentay in ay walaalaheed garan waayeen. Waxayna ugu sheekeysay inay nin Kiinya ku guursatay markii laba ilmood ay u dhashayna uu furay. Canab subaxdii dambe ayey Asli shaqadii ugu tagtay. Asli naxdin iyo murugo ayey dareentay, sababtoo ah, waxay aragtay saaxiibbadeed oo labadii goon dibedda u soo baxeen oo quruxdii ay lahaan jirtay aan waxba ka joogin, markey si fiican u salaantay bay Asli tiri :

— Canabey, maalinkaan joog ha tegine ku lahaa haddii aad taladeyda yeeli lahayd waxaan oo dhammi kuguma dhaceen!

— Saaxiibey dad ayaa i waalay oo been ii sheegay, maalinkaad i lahayd ninna dhulkiisa looma dhaamo igama dhaadhacsaneyn, hase yeeshee, maanta runtii ayaan soo taabtay, haddii la i yiraahdo Jannadii Fardowsa baad ka heleysaana dhaar waxaan ku marayaa in aanan weligey dambe mar kale khaarij aadin. Midda kale, saaxiibey dhulkeennu waa Janno-mac oo haddii aad dhulka iska seexatid iyadoo dhaxan iyo qabow uusan ku helin baad soo toosaysaa oo guri la'aan waad noolaan kartaa, qiimaha dalkaaga waxaad ogaan kartaa, markaad dibedaha aaddid oo lagu canaado, cid aad garanaysana aad weydo, dhan aad ciirsatana aad arki weydo. «Walaaley nimaan dhul marin dhaayo ma leh maasha la yiri.

Canab waxay kaloo saaxiibbadeed uga sheekeysay rafaadkii ay kala soo kulantay «East Africa», waxayna uga warrantay nolosha dadka halkaa ku nool, waxaana Canab iyo Asli dhexmaray dooddan :

— Asliyey weli ma guursatay ?

— Guur iyo hadalkiiba sannadkan Canabey waa la iska dhaafay, waayo, daacadnimo iyo is-aaminid baa la waayey.

— Asliyey wixii guursanayaa ha guursadeen, hase yeeshee, aniga waa ii dhammaatay, waayo, waad ii jeeddaa anigoo labaatan sano aan gaarin sidaan noqday, maalin dhoweyd mar aan isku fiirshey muraayad naxdin baan u bakhtiyey, qofkii aan i aqooni wuxuu ii maleynayaa konton jir. Marmarka qaarkood waan ilmeeyaa markaan arko cimri degdegga igu dhacay. Nin baa waxaa laga sheegay «Markaan tabar lahaa talo ma hayn, maantoo talo aan hayana tamar ma hayo». Waxaan Asliyey taa uga jeedaa qofka inta la rabo oo la kool-

koolinayaa waa intuu dhowrsan yahay ... Allow yaa taariikhda dib u cesha! maxaan gef aan galay sixi lahaa, maxaan booraan aan ku dhacay iyo hog aan ku dalaq iri ka weecan lahaa, maxaan wax mustaqbalkeyga u daran ka gaashaaman lahaa.

Sheeko dheer oo waayo'aragnimo iyo waxyeello ka buuxdo ayey Canab uga sheekeysay Asli, Aslina aad bey ula yaabtay sheekadii Canab, waayo, uma ay qabin in cid iyada ka dhibaato badani ay ifka ku uuman tahay, waxayna bilowday inay saaxiibbadeed niyadda u toosiso, waxayna ku tiri :

— Walaal Canab, qof kastaa wuxuu leeyahay qarad iyo ujeeddo uu doonayo inuu gaaro, caaqilkuna dhib kasta ha ka maree waa in bartilmaameedkiisa uu ka dhigaa dhisidda mustaqbal fiican. Walaal Canab, iska saar cuqdada, hana noqon doqon ka cabsata waxyeellada dabiicadda, ogow inaad imminkaba aad haysato waqti kugu filan, si aad naftaada dib ugu dhisto, waana kuu soo noqon kartaa quruxdaadii haddii aad dadaashid.

— Oo maxaan sameeyaa ?

— Waxaad sameyso miyaad weyday haddii aad caqli leedahay! Waxaase aniga iigu yaab badan haddii aad cunug aan aabbe lahayn mar dhashay, ma walaatay, sidee baad mar labaad uur u yeelatay oo isku ilaalin weydey!?

— Wallaahi Asliyey dadaal iguma yareyn ee amarkaa iska jirey.

— Amarka ha masabidin, waxaadan kas u sameyn ma dhicine, ri' kastaa shillalkey is-dhigto baa lagu qalaale.

— Asliyey adigu waad iga roon tahay waadna iga caqli badan tahay, waayo, cimrigaaga hal mar baad gef gashay, dib dambana uguma aad noqon, mustaqbalkaagiina waad dhistay, dadaal iyo mitid badanna sameysay. Dad badan oo aan «East Africa» kula kulmay baa xaalkaaga ila socodsiiyey, ammaantaadiina xagga ayey noogu timid oo tusaale ayaa laguu soo qaadan jiray marka gabdhaha asluubta leh laga hadlaayo.

Markii Asli ay dhegeysatay warbixintii ay Canab iska warbixineysey oo ahayd mid xiiso badan, ayey iyana bilowday inay markeeda saaxiibteed Canab u tebiso wixii ay la kulantay, muddadii ay kala maqnaayeen. Asli waxay kaloo Canab u sheegtay sidii ay isu seegeen iyada iyo Xarbi iyo dhawaan inay kala tageen Dr. Axmadey iyo sababta kala taggooda keentay.

Canab markii hadalkii Asli ay aad u dhuuxday waxay tiri :

— Asliyey sidey ila tahay waad ku degdegtay Datoorkaad sheegeysid, waayo, ninka haddii saansaankiisa guud aad ka heshid, loogama tago kahmro iyo naago midnaba, waxaa la isku dayaa in laga gooyo.

— Alla Canabey miskiinsanidaa, naa sow maad maqal waxaad barato waa baaskaa, maxaase lurtaas qoorta ii suraya maan raadsado nin aan waxaas oo dhan aqoon. Midda kale Canabey, anigu sidaad moodeyso uma jecleyn Axmadey, taa ayaana keentay in aanan isku deyin inaan ummuurihiisa fara gasho.

— Walaal samanka maanta ah ma jiro nin aan iin lahayni, inkastoo marka hore kii ku doonayaaba ikhyaar nin nin ka tegey isaga kaa dhigayo.

— Waa runtaa Canabey, taasina waxay i soo xusuusinaysaa murtida oranaysa «Ninkaad dili, ninkaad dagi, ninkaad dabin u qooleysid, waa la i sku kala daadiyaa yuusan kaa didine», amaba lixdii bilood ee u horreysay Axmadey waxaan u qabey nin aan ku aammini karo mustaqbalkeyga, dib dambe baanse ka ogaaday xaqiiqdiisa.

— Waa runtaa oo Asliyey ninka markaad muddo dheer wada socotaanba waxaad u dhaadhacaysaa xumihiisa, sidaa darteed, waxaa wanaagsan in aadan markiiba ninka isa siin ee aad hubsatid wuxuu yahay iyo dabcigiisa.

Asli iyo Canab oo sheekadii ku dhex jira baa waxaa yeeray Telefoon, Asli taleefoonkii bay qabatay, waxayna la hadleysay qaddar 20 mirir ah, inkastoo Canab oo Xafiiskii ku cidlootay la ahayd inay Asli taleefoonka muddo hal saac gaartay ku hadleysay. Waxay ereyadeedii Canab ka dhadhansatay in Asli la hadleyso nin ay si weyn u kala boodsan yihiin, ayna is-dhaafsanayaan ereyo kulkulul. Markii Asli Taleefoonka dhigaysay xoog bay u saartay, wuxuuna ku sigtay inuu burburo, sababtoo ah Asli aad bey u xanaaqsanayd, markii ay soo fariisatayna iyada iyo Canab dooddan baa dhexmartay :

— Asliyey ma laha is-maad ogeyne markaad taleefoonka ku hadleysay, qaylada kaa baxaysay waxaa laguu maleynaayey qof hortaada taagan oo aad u jeeddo inaad canaananaysid.

— Walaaley wuxuu ahaa mid sekenti ah oo maro ku dheg ah oo naftii ii keenay oo aan ka shaqeysan waayey, bal waa yaabe maxaan isu sheegeynaa nin aabbahey ka da' weyn oo weliba ilmo iyo haween leh.

— Oo Asliyey muxuu kaa rabaa?

— Markii hore wuxuu iiqaatay inaan gabdhaha xun xun ka mid ahay, wuxuu u maleeyey inuu wax iga heli karo, kaddibna wuxuuba keenay inuu yiraahdo waan ku jecelahay oo inaan ku guursado baan doonayaa, baabuurkiisa xunka ahna habeen kasta gurigeyga hortiisa soo dhigto oo xaafaddii oo dhan iigu ceebeysto, waayo, waxaa loo maleynayaa inaan anigu la ballamay.

— Ku guursado aah...! oo see buu yeelayaa naagtiisa ?

— Canabey wuxuu igu yiri naagteyda waa furayaa, adigana fiilo cusub baan kuu dhisayaa, baabuurna waa kuu gadayaa, hase yeeshee, dheg uma jalaqsiin, dhowr jeer baanna ahbiyey inkastoo uusan weli quusan.

— Alla Asliyey wax kula taliya baad weydey. Naa maad maalkaas Eebbe kula soo doontay iska dhex dabaalatid.!

— Walaal anigu xoolo doon ma ahi ee jacayl doon baan ahay. Midda kale xoolahaad sheegaysid wax qiima ah iiguma fadhiyaan, waayo, maantaad haysataa beri baad waayeysaa, maanta ma haysatid beri baad heleysaa. Canabey anigu waxaan doonayaa inaan guursado nin cilmi leh oo aan ka helo ..., waayo, maalku waa dhammaadaa ee cilmigu ma dhammaado, mana ahi Canabey gabdhaha Ilaahay iimaanka ka qaaday ee intay ku axdi furaan jacaylka Jannaalayaasha ka daba orda. Waxaan kaloo kuu sheegayaa in ninka maanta i leh i guurso naagteydaan furayaaye, inuu anna berrito i furi doono marka dhabankeygu dabco oo uu

arkoodo mid kale oo is-ruxaysa oo iga qurux badan igana dhallinyar.

— Asliyey waa runtaa, oo ninka yiri naagteydaan kuu furayaa, gurigeygana waa kuu duminayaa, waa nin aan diin iyo iimaan toona lahayn, damiirkiisuna daciif yahay. Waxaanse ku weydiinayaa, sidee baad ninkaas isu barateen ?

— Habeen anigoo shaqada ka soo baxay oo tagsi waayey muddo dheerna taagnaa Shabeelle hoostiisa buu intuu baabuurkiisa i soo garab dhigay oo albaabkii iga furay i yiri: «walaal soo kor». Markii hore waxaan u maleynayey nin i yaqaan, sidaa darteed, waan caddilnaa waana raacay. Markuu wax yar dabadeed ii bilaabay sheekadii shukaansiga baan gartay inuu yahay nin shaxaari ah, wuxuuna damcay inuu casho iga soo siiyo magaalada dibaddeeda, hase yeeshee, waan diiday. Waxaan u sheegay in cunugeygii i sugayo, muran dheer dabadeedna wuxuu i keenay gurigeygii.

— Oo maxaad guriga u soo tustay ?
Maanaa soo tusay isagaa khasbadayey. Markuu damcay inuu laamiga ka soo leexdo ayaan ka codsaday inuu iska key dhigo, hase yeeshee, waa iga diiday ilaa guriga illinkiisa uu ila yimid. Habeenkaas iyo wixii ka dambeeyey gurigeygii baa lagu falay, har iyo habeenna waa i dul taagan yahay.

— Oo hadda sidee baad yeeleysaa oo iskaga reebeysaa ?

— Canabey waxaa la yiri: «nin tag lama yiraahdo ee wuxuu ku tagaa la tusaa», aniguse tag baan ku iri, hase yeeshee, waa soo taagan yahay, imminkana talo kale ma leh; waa inaan xaafadda dartiis uga guuro.

— Ii tilmaan ninkaas bal inaan garto?

— Kani mid aad garaneysid ma aha, magiciisa waxaa la yiraahdaa Safargaad, wuxuuna leeyahay gabdho iyo wiilal innaga innaga waaweyn oo qaarna Dawladda u shaqeeyaan, qaarna Jaamacadda ku jiraan.

— Inkaar Alla kugu rid, waa cimrigii cibaadada iyo toobadda, cimriguu ku qarraafayaa.

— Maxaad u inkaareysaa isagay if iyo aakhiroba u daran tahaye.

Markii shaqadii laga soo rawaxay Asli iyo Canab gurigii bay ku soo noqdeen, waxaana Canab markii guriga ay soo galeen ku booday wiilkii Asli oo ay ku tiri intay kor u qaadday «Alla muxuu weynaaday, waryaa Maxamed-yare, ma i garanaysaa». Maxamed-yare intuu Canab ka soo fara baxsaday oo hooyadiis boorsadeedii ku boodey buu fatashaad ugu dhaqaaqay ... nacnac buu ka dayayey. Aslibaa ku tiri: «War ha ku lug go'in maanta nacnacii waan kaa soo illoobaye.»

Wiilka Asli aad buu farxaan u ahaa oo u qosl badnaa, Canabna waxay bilowday in ay koolkooliso oo la ciyaarto. Markay Asli Canab oo Maxamed-yare dhabta ku haysa aragtay bay ereyo hoos ka tuur ah u dhiibtey waxayna ku tiri:

— Canabey, haddii Maxamed-yare ogaan lahaa inaad hadda ka hor ku talisay in la dilo, dhabtaada kuma fariisteen, midda kale, waadigii dil wiilkaaga igula talinayee, ma aragtey beer wax dhalay kalgacalkiisa markaad labada wiil dhashay!

Canab aad bay uga naxday xusuustii murugada lahayd, waxayna tiri: «Asliyey waa runtaa oo qofna ilaa uu wax dhalo ma garan karo qiimaha ubadka, marmarka

qaarkood aad baan u naxaa waana shallaayaa markaan soo xasuusto taladii gurracnayd oo aan ku siin jirey, nasiib wanaagse aad diiddey».

Canab waxay ka warsatay Asli ciddoodii iyo sida xiriirkoodu yahay, waxayna u sheegtay inay cidda kala heshiis tahay walaalkeed Cali-amuur iyo walaasheed Khadiija-yarey. Waxay kaloo Asli u sheegtay Canab, in mar ay hooyadeed jirratey oo ay Cusbitaalka gashay ay u geysay cunto iyo daawooyin iyo in waalidkeed aanay sidii hore u nebceyn, inkastoo weli ay deyro ka tahay. Asli waxay si kaftan ah ugu tiri Canab oo sheekadeeda dhegeysanaysa, «Canabey see yeeleysaa haddii Xaajiyadii hooyadaa ahayd soo noqoto, sow guriga kaa eryi meyso?».

Oo eryiddaadu maxay ku fadhidaa, haddii orod iga tag lagu yiraahdo maxaad sameyn kartaa!»

«Ma iyadaa Xaajiyaddu ku dhacda, sow markaas sharciga la tiigsan maayo, oo xoolihii Shariif Macow oo dhan la xaraashi maayo, qeybteydana la i siin maayo oo irridka kala bixi maayo».

«Canabey illeyn cidda rikaataad ku haysaa, geeridii Shariif Macowna kaagama darin, waayo, guriga cag sooma aad dhigteen haddii uu noolaan lahaa».

«Waa runtaa oo guriga inaan ku noqdo iima oggolaadeen aabbahay haddii uu noolaan lahaa, anna ma hunguriyeeyeen, hase yeeshee, ma aad maleyn kartid sidaan u naxay markii aan maqlay geeridiisa».

«Waa runtaa oo waalidkaa inkastoo uu ku xumeeyo, gardarrana kugu sameeyo, haddana meel baa kuu damqanaysa. Amba habeenkii oo dhan feker awgiis ma seexan jirin markii hooyaday Cusbitaalka la dhigay. Sannadkii horana maalin Taksi aabbahay jug yar gaarsiiyey, sidii aan u naxay anuun baa is-ogaa».

«Asliyey anigu waalidkey anigaa kibir uga tegey, adigase iyagaa kaa gar darnaa oo adigoo jecel ku cayrshay».

«Taas been baad ku sheegtay, waayo, waalidkey haddii aan asluub lahaan lahaa weligey ima taabteen, waadna la socotaa sidii la iiga jeclaa ciddeyda, waxaan doonana markiiba la ii siin jirey. Waalidkey sabab la'aan iima deyrsheen, arrintaasna anigaa ka keensaday, waayo, habeenkii aad i siri jirtey, oo sheydaanku ii hargalay haddii aanan ku raaci lahayn waxaan oo dhammi iima yimaadeen. Dadkoo dhan imminka wax fadaraysan bay ii qaban, dembi aan galana waxaa iigu horreeyey iiguna dambeeyey habeenkii aad ii af duubi jirtay Caddaawe».

Canab oo la soo xasuusiyey gefkeedii iyo taariikhdii madoobeyd aad bay u naxday, waxayna ka codsatay Asli in aanay soo qufin wixii tegey iyo maalmihii murugada lahaa ee ay soo dhaafeen. Asli taas way ka yeeshay, waxayna guda galeen mawaadiic kale oo caam ah oo ku saabsan halka ay ku dambeeyeen gabdhihii ay isku fasalka ahaan jireen.

Iyagoo sheekadii si xiisa leh u wata baa qof gurigii soo garaacay, Asli baa dibedda u baxday, muddo nus saac ah bayna maqnayd. Canab deyrka ayey soo istaagtey, waxayna isha ku dhufatay isla markiina garatay ninka Asli la taagan. Wax yar kaddib markii Asli guriga ku soo noqotay waxaa iyada iyo Canab dhexmaray hadalladan :

— Canabey odaygii aan kuu sheegayey oo lakadka ahaa ayuu ahaa qofkii guriga soo garaacayey, waxaanna maantoo dhan ku doodeynay, caawa aan ku kaxeeyo iyo iska key daa meelna kuuma raacayee, markii dambena isagoo taagan baan intaan Jaaw iri ka soo dhaqaaqay.

— Waa yaab! Oo Safar-gaadkaad ii sheegeysay ma Cumar baa? Odaygani waa fannaan waxaanuna is-barannay intii aanan «East Africa», u ambabixin.

— Canabey Cumar waa magaciisa, hase yeeshee, waxaa dadkoo dhammi u yaqaan Safargaad, xaggeese adiga isku barateen?

— Gabadhii Qamar ee aan gurigeeda joogi jiray ayuu saaxiib la ahaan jirey, habeen kastana casho iyo lacag buu na siin jirey.

— Aniguba dhowr jeer baan ku diiday lacag uu ii soo taagey, waayo, maxaan lacagtiisa u qaadanayaa haddii aanan muraadkiisa u oofineyn.

— Asliyey doqonsanidaa, naa nin miyaa axsaan loo falaa ... wixii Ilaahay kaa siiyo waa laga qaataaye, kaddibna haddii uusan ku cajabin waa loo gooyaa, oo waa laga dhuuntaa.

— Oo maxaan sharafta isaga qaadayaa oo sidii tuug wax xaday u dhuumanayaa, marka horeba maan ka digtoonaado inaan cuno ama qaato soor ceebeed. Canabey waxaad kaloo ogaataa in gabdhaha ragga khiyaameeya is-yiraahda, waxay hadba mid intey wixiisa cunaan u gooyaanba, aakhirka mid gaangiistar ah oo ma naxe ah baa hela, mustaqbalkeeda burburiya oo ku ciyaara.

Canab iyo Asli oo aan muddo dheer is-arag sheekadoodu ma ahayn mid maalin iyo habeen ku dhammaaneysa, sidaa darteed, si sheekada ay u sii wataan Asli waxay Canab ku martiqaadday gurigeeda inay maalinta xigta timaaddo soona kaxayso labadeeda wiil, si Asli u aragto. Canab welwelka ugu weyn ee haystay wuxuu ahaa hooyadeed Xaajiya Xaliimo oo ay ka cabsanaysay markey timaaddo inay rabshado ku kiciso. Canab oo dha-

qaaqi rabta iyo Asli oo isu diyaarisay inay sii sagootiso baa waxaa gurigii soo galay Xirsi-Aagaan oo Asli ay isku meel ka shaqeeyaan.

Asli, Canab iyo Aagaan markey is-bartay waxay tiri, «Canabey ha moogaan wiilkani wuxuu ka mid yahay walaalaha shaqada aannu isku barannay, isaga iyo Cali-Ammuurna isku si baan u jecelahay». Asli waxay Aagaan ka codsatay inuu la sii dhoweeyo Canab, isna waa yeelay. Intii dariiqa ay su socdeen Aagaan labada gabdhood oo ay sheeko u socoto buu garab socday, wuxuuna si aan ulakac ahayn u dhegeystay sheeko uusan fahmeyn halka ay u socoto.

Aagaan waa inan bashaash ah oo furfuran, ugumana yimaaddo Asli inuu shukaansado, hase yeeshee, waa dad shaqada ku walaaloobey oo cid walba iska jecel, sheekaduna isugu baxdo. Aagaan iyo Asli markii ay guriga ku soo noqdeen dood dheer ayaa dhexmartay:

—— Asliyey horta weligaa ilbixi meysid, waayo, marka dadku badan yahay, waxaa laga sheekeystaa mawduuc caam ah oo dadkoo dhammi ka qayb geli karaan.

—— Iga raalli ahaw Aagaanow. Gabadha muddo dheer baan kala maqneyn, waana kala dhergi weynay.

Agaan wuxuu ku arkay guriga Asli gumud sigaar ah oo markaas la cabbey, wuxuuna yiri isagoo kaftamahaya:

—— Asliyey ileyn sigaarkiina waad baratay.

—— Xirsiyow waad og tahay adiguba in aanaan sigaar iyo anigu shaqo isku lahayn, hase yeeshee, saaxiibtey Canab midba mid bey ku daartaa.

—— Waxaa la yiri, «saaxiibkaa mar ku diin, mar ku dayo, marna ka dar». Haddii saaxibaddaa cabto adna waxaad u dhowdahay inaad barato.

Aagaan oo markaas xabbad sigaar ahi u daaran tahay kana mid ah dadka sida aadka u cabba sigaarka, wuxuu Asli u sheegay khasaaraha sigaarku uu u leeyahay xagga dhaqaalaha iyo caafimaadka, isagoo si cilmi ku dhisan ugu muujiyey in cabitaanka sigaarku keeno cudur la yiraahdo «Kansar» oo ah boog aan daawo lahayn. Agaan wuxuu u sheegay Asli inuu isku dayey marar badan inuu iska gooyo, hase yeeshee, uu awoodi kari waayey. Asli baa markaas waxay ku tiri Agaan, «Sidee baad Xirsiyow u baratey sigaarka»? «Anigoo yar ah baan marka aabbahay sigaarka miiska saarto xabbad-xabbad ka xadi jirey oo ciyaar ahaan u shidan jirey, markii aan qaan-gaareyna goortaan is-dhiso oo si fiican u lebbisto, waxay ila ahayd in wax iga dhiman yihiin haddii aanan xabbad sigaar ah qiiqeeda ka bul siin».

Asli iyo Aagaan oo muddo laba saacadood gaarta ku dhammeystay farxad, kaftan iyo qosol, waxay kala tageen markuu Aagaan dareemay inay Asli lulmooneyso oo nasasho iyo hurdo u baahan tahay.

Cali-Ammuur oo ay Asli walaalo ahaayeen baa yimid oo ku soo noqday magaalada Muqdisho, markii bil fasax ah uu ka soo qaatey magaalada Dujuuma oo la dejiyey dadkii abaaraha ku soo tabaaloobey.

Cali-Ammuur markii uu soo salaamay aabbihii iyo hooyadii intuu boorsaddiisii guriga dhigtay buu isagoo aan nasan soo raadshay Asli gurigeedii. Asli oo la sheekeysanaysa gabdho ay deris yihiin baa irridkii la soo garaacay intey istaagtay bay furtay, mise Cali-Ammuur! Asli farxad awgeed bay qeylisay markaasey ku booddey iyadoo leh: «Allaaha... Alla waa walaalkey Cali-Ammuur... abboowe iska warran goormaad timid...»

Asli iyo Cali-Ammuur waxaa dhexmaray sheekada soo socota :

— Walaal Asli aad baan ugu faraxsanahay caafimaadka jirkaaga ka muuqda. Waagii hore ee iigu kaa dambeysay iyo hadda farqi weyn baa u dhexeeya intaan maqnaana adiga ayaan had iyo jeer kaa tekeri jirey, xaalkaagana waan la socday. Shaqo awgeed, ma helin waqti firaaqo ah oo aan warqado kuugu soo qoro, sidaan horeba kuugu sheegay, waxaa la ii beddelay oo aan joogey Xerada Gargaarka ee Libaaxyaale ee ku taal Gobolka Galgaduud, kaddibna markii dadka la soo daadgureeyey waxaan imid Degmada Dujuuma.

Cali-Ammuur wuxuu walaashiis Asli uga warramay sidii loo soo raray loona dejiyey dadkii abaaruhu waxyeelleeyeen, wuxuuna u sheegay in bil ka bacdi uu noqonaayo, wuxuuna yiri :

— Asliyey waxaan aad ugu faraxsanahay sidaad mustaqbalkaaga u dhistay, runtii farxad aan la qiyaasi karin baan la kulmay markii aan maqlay in aad dhamaysay Dugsiga Sare oo, inkastoo dhibaatooyin niyad jab kugu ridi karay aad la kulantay, misana aan sannadna kaa khasaarin.

Asli iyaduna waxay uga sheekeysay walaalkeed Cali-Ammuur waxyaabihii ka dambeeyey oo ay la kulantay, waxayna tiri :

— Mahadsanid walaal. Weligey illoobi maayo sidii aad iigu dhiirrigelisay inaan waxbarashadeyda wato, la'aantaana maantey mustaqbalkeygu ma dhismeen.

Cali-Ammuur wuxuu isku dayey inuu heshiisiiyo walaashiis Asli iyo waalidkeed, wuxuuna ugu horreyntii la kulmay hooyadiis Cambaro oo uu ku yiri: «Hooyo macaan, waxay aniga ila tahay inuu yimid xilligii aan demin lahayn colaadda aannu Asli u hayno, maantana sharaf weyn ayey u tahay reer Aw-Jaamac in gabadhoodii Asli ay yeelatay

asluub iyo karti, midda kale hooyo Asli maanta inooma baahna ee annagaa u baahan». Cambaro waxay ugu jawaabtey, «Maandhow Cali, anigu aad baan u jeclaan lahaa in Asli inoo soo noqoto, dhowr jeer baanna Aw-Jaamac arrintaas kala hadlay, hase yeeshee, aabbahaa waa gar-maqaate, wuxuu maskaxdiisa ka maago sameeya oo aan cidna talo ka qaadan».

Cali-Ammuur waa hubey in aabbihiis Aw-Jaamac uusan si sahal ah u aqbaleyn in Asli ciddii ku soo noqoto, hase yeeshee, wuxuu rajaynayey in ugu dambeysta uu xaqiiqda aqoonsado, kana soo dabco halka uu ku dheggan yahay.

Cali-Ammuur si kasta ula hadal aabbihii, hase yeeshee, Aw-Jaamac jixin-jix waa ka waayey, wuxuuna ku adkeeyey inuusan marnaba beddeleyn go'aankii uu hore u gaarey ee ahaa deyrada Asli. Cali-Ammuur isagoo caraysan buu Xamar ka dhoofay markii bishii Fasaxa ahayd ay ka dhammaatay, wuxuuna dib ugu noqday Degmada Dujuuma.

Asli markii ay Dr. Axmadey kala tageen, waxay go'aan ku gaartey in intii muddo ah ay nasato, hase yeeshee, rag badan baa Asli soo hunguriyey, aadna u daneeyey markii ay maqleen inay tahay qof dhowrsan oo karti leh. Dhallinyaradii sida aadka ah ay Asli isu barteen waxaa ka mid ahaa Ayax oo ay Aagaan saaxiib ahaayeen, barashada Ayax iyo Aslina waxaa door ka qaatay Aagaan. Ayax wuxuu ugu dambeystii u sheegay Asli inuu ka helay uuna doonayo inay wada socdaan, kadibna mustaqbalka is-guursadaan. Asli inkasta oo markii hore ay diidday, misana aakhirkii waa ay oggolaatay.

Inkastoo uu Ayax dabci fiicna oo fariid ahaa, misana wuxuu lahaa iin xun oo u daahsooneyd oo aan Asli ugu horreyntii la socon, haddii ay ku ogaan lahaydna maba ay ogolaateen inay wada socdaan. Ayax aad buu u ma-

seyr badnaa waana dhibi jirtey haddii gabadha ay wada socdaan ay nin kale la sheekeysato ama la is-taagto.

Asli oo ay caado u ahayd inay aad u baarto ninka ay mustaqbalka isku aamminayso waxay waqti kaddib soo ogaatay inay sugan tahay in Ayax yahay nin Eebbe maseyr ku ibtileeyey. Taasoo jirta, waxay haddana ku caan baxday hubsiino iyo degganaan, kuma ay degdegin kala tagga iyada iyo Ayax, waxayna bilowday inay xaqiijiso oo ka sal gaarto, isla markaana qiyaasto heerka uu ka gaarsiisan yahay maseyrka Ayax.

Ayax oo ahaa nin wiswis badan, shakigiisu wuxuu kordhay, acsaabtii maseyrkuna kacday markuu la saaxiibay Asli oo uu ku ogaa inay cunug aan aabbe lahayn leedahay, wuxuuna ka walaacsanaa in wanaagga iyo dabciga suubban ee Asli ay wax kale uga hooseeyaan, waxaana maskaxdiisa heehaabayey su'aalaha ah: Sidee bey suuragal u tahay in Asli hal mar oo ay geftay uur ku yeelato!? Sow weli magaalada ma joogaan oo soo raadsan maayaan raggii hore Asli ula tuman jirey!? Maxay yihiin sababaha ragga tirada badan ay had iyo jeer u tuban yihiin gurigeeda, maxayse ka rabaan?

Ayax su'aalo uu had iyo jeer weydiin jirey Asli waxaa ka mid ahaa, «maxaad isku tihiin? Muxuu kaa rabaa? Xagee isk ubarateen? Goormaad is-barateen!?

Guriga Asli waxaa ku kulmi jirey macaariif tiro badan, Xarbi iyo Dr. Axmadey oo ay xataa hore u kala tageen marmar ayey soo salaami jireen, gaar ahaan markey maqlaan inay jirran tahay. Waxaa kale oo guriga Asli isaguna imaan jiray inkastoo aan laga jecleyn Safar-gaad. Waxaa aad ugu badnaa oo had iyo jeer guriga Asli aan laga waayi jirin saaxiibbada shaqada oo uu ka mid ahaa Xirsi-Aagaan.

Ayax ma jecleysan dadkaa badan ee gurigeeda yimaadda, ikastoo uusan si bareer ah Asli ugu jeedin, wa-

xaase laga garanayey sansaankiisa inuusan si weyn uga raalli ahayn.

Asli markii ay ka war heshay iinta Ayax waxay go'aan ku gaartey inay si bareera ula hadasho, waxayna Ayax ku tiri, «Ayaxow ballanteennu waa tii ahayd haddii qof qofka kale waxyaabo uu ka garan waayo ku arko inuu runta farta ka saaro oo uu u sheego. Anigu waxaan dareemay waayahan dambe inaad si u niyad xun tahay, sababtoo ah marar badan baad soo gashay guriga oo dad joogaan giddina waad noqotay oo waad diidday inaad fariisato, wejigaagana waxaan ka akhristay caro. Haddaba, waxaan kaa baryayaa inaad caawa ii sheegtid waxyaabaha aad iga tabaneyso, waayo, xaq waxaad u leedahay haddii aan qaldanahay inaad i toosiso».

Ayax oo muddaba rabay inuu dibedda u soo saaro waxa uurkiisa ku keydsan fursad bey u ahayd inuu Asli xaqiiqda u tebiyo, wuxuuna yiri, «Asliyey waxaan kugu arkay falal badan oo aanan jecleysan, aad bey ii dhibayaan nimanka badan ee gurigaaga yimaada, gaar ahaan Aagaan iyo Safar-gaad». Intuusan hadalkii dhammeyn baa Asli aad u qososhay muddo dhowr daqiiqado ahna waddey ilaa ay ku margatay. Markaasuu inta yaabay yiri, «Asli maxaa kugu dhacay oo aad u qosleysaa».

«Balaayadaan kaa qoslini, balaayo ma aha. Ayaxow ma waalan tahay mise waa laguu soo socdaa. Waa yaabe ma haddaad keentay inaad saaxiibkaa Aagaanna ka maseyrtid, weligey waxaan kuu qabay inaad intaas dhantid. Waa maqlay inaad maseyrlow tahay, laakiin marna ma fileyn in hinaasahaagu heerkaas gaarsiisan yahay, waxayna ila tahay waxaan kaa sugaaba waa adigoo walaalkay Cali-Ammuur ka maseyra».

«Asliyey anigu xaqiiqooyin baan hayaa, waxaana ku soo hordhigayaa marag cad oo aadan inkiri karin». Asli waa is-hubtay inay tahay qof xumaato oo dhan ka na-

diifa, ceeb ka saliim ah, waxayse is-lahayd, tolow maragga cad oo Ayax ku soo hordhigi doonaa muxuu yahay? Wuxuu u sheegay inuu soo ogaaday in laba jeer Aagaan uu baar casho ka soo siiyey, filimna ay dhowr jeer isla galeen, iyo in xiriir adag ka dhexeeyo iyada iyo Safar-gaad.

Markii hadalkiisii ay dhuuxday si miyir ah ayey ula hadashay iyadoo dooneysa inay ka raariddo inuu fikrad gebi ahaan qalad ah haysto, waxayna ku tiri, «Ayaxow, aad baan ugu faraxsanahay caawa in aan ogaado waxa uurkaaga ku jira, looma baahna ayey ila tahay inaan mar kale kuu fasiro nooca xiriirka naga dhexeeya aniga iyo Aagaan. Waayo, Aagaan gurigan waa kaaga soo horreeyey isaga ayaana is-keen baray. Safar-gaadka aad sheegeysidna dhowr jeer baan arrintiisa k uusheegay oo si fiican baad uga dheregsan tahay in haba yaraatee wax xiriir ahi uusan naga dhexeyn. Waxaad Ayaxow sheegtay in Aagaan laba jeer baar ii kaxeeyey, haddaba aan ku saxo oo kuu sheego in inta aniga iyo Aagaan aannu baar isku raacnay ay ka badan tahay tiradaad sheegtay oo gaareyso dhowr iyo toban jeer, isaguna iima kaxayn ee badanaaba anigaa ka dalbanayey inuu ii wehel yeelo, inta aniga iyo Aagaan aannu shineemo isu raacnay ama xaafad wada aadnayna wax la qiyaasi karo ma aha.

Aagaan waa walaalkey, haddii aad ka maseyrtidna waa adiga iyo caqli xumadaada. Intii Asli aanay hadalkii dhammeyn buu Ayax intuu is-heyn waayey soo dhex galay oo yiri, «Asliyey anigu kama maseyrin Aagaan, laakiin, wada socodkiinna ayaa xad-dhaaf noqday, waxaana dhegteyda ka badatay oo mar kasta la igu yiraahdaa «Asli waa ay maqan tahay oo Aagaan bay is-raaceen».

«Ayaxow anigu intaan kula socday weligey nin kale ma niyeysan, waad la socotaa inaan necebahay gabdhaha wax khiyaama oo dhowrka nin isku wada oo kala qariya. Labadeennu, waxaan u qabay in aan heshiin karno, laa-

kiin, dabcigaad la soo baxday iilama muuqdo mid wada socdaalkeenna sii dheereyn kara. Inta Ilaahay rag abuurayna maseyrlowga baan ugu necebahay. Runtii haddii aan iintan kugu ogaan lahaa waqti iigama kaa lumeen ee arliga Ilaahay ee waasica ah baan kala mari lahayn».

Ayax ereyadii Asli wuxuu ka fahmay inay aad u xumaatay. Marnaba ma aannu dooneyn inay isaga iyo Asli kala tagaan, wuxuuna yiri, «Asliyey ujeeddadeydu ma ahayn inaan dhibaato maskaxdaada u geysto, wada socodkeennana dhaawaco, hase yeeshee, sidii adiguba aad iga dalabtay waxaan rabay in tuhunka dhexdeenna ku jiraa uu baxo oo aan isu xog warranno, ee igama aha in intaan is-cilaaqno durbadiiba kala boodno, imminkana haddii aad iga dudday raalli iga ahaw».

«Ayaxow raalli ahaanshuhu maxay kordhinaysaa mar haddii cidina aanay laabtaada ka masixi karin shakiga ku abuurmay! Midda kale, waxaa meesha soo gashay kalsooni darro iyo aamminaad la'aan, waayo, haddii aad igu kalsoon tahay saaxiibkaa Aagaan iyo Safar-gaad oo taariikhdiisa aad la socotid kama aad maseyrteen». Asli iyo Ayax dooddii meel halis ah bay ka gaadhay, waxayna ku heshiiyeen habeen dambe inay isu soo noqdaan.

Markii Ayax baxay Asli sariirtii bay intay isku tuurtey feker gashay iyadoo ka yaabban maseyrka Ayax. Waxay sariirtii dusheeda galgalabataba ugu dambeystii waxay go'aan kama dambeys ah ku gaadhay inay Ayax ka harto, taladaas ay gaartayna ula tagto eeddadeed Faadudumo. Asli markii taxliil ay sameysay waxay aragtay in Ayax uusan noqon karin in mustaqbalka lagu tashan karo. Waqtigii qadada bay Faadumo u tagtay, waxayna ku tiri, «Eeddo Faadumoy aniga ayaandarraa dabada la ii suray, ninkaan la saaxiibaba iin buu yeeshaa»! Intaanay hadalkii dhammeyn baa Faadumo garatey in xiriirkii Ayax iyo Asli dhibaatooyin soo beegsadeen markaasay tiri, «Bisinka

iyo Yaasiinke ... Asliyey ma adiga iyo Ayax baa laydin soo dhex galay, bal ii warran maxaa dhacay?»

—— Weli eeddo Faadumoy adduunyada intaan joogay Ayax oo kale ima soo marin cid uu maraynа ma maqal. Wiilkii jalaqsanaa ee aad ii aammaani jirtey waxaa ku soo baxday jirro aan daawo lahayn oo la yiraahdo maseyr, wax kaleba iska daayoo, eeddo yaabka la i tusay wuxuu ka diday saaxiibkiis Xirsi-Aagaan.

—— Asliyey ma og tahay qarnigaan joogno inaan la helin nin ceeb ka saliim ah, aadna nin la'aan ku soo dhacaysid haddii aad tiraahdo nin aan iin keliya lahayn baan baadi goobayaa, midda kale, aad baan uga xumahay arrinta Ayax, waayo, ma dooneyn in aad isku xumaataan.

—— Eeddo macaan, anigu kuma oran nin weli ah baan rabaa, laakiin xulashadu weli waa ii furan tahay, waxayna ila tahay in ninkeygii aanan weli helin. Ilaahay wuxuu yiri, «dadaal waan kula jiraaye». Ayax eeddo ma aha nin aan nafteyda iyo mustaqbalkeyga ku aammini karo, midda kale, meeqa nin oo fiican «Jentilmaan» ah baa dalka jooga, ma waanan kuwaas heli karin.

—— Waa runtaa oo amba kulama rabo kugulamana taliyeen nin maseyrlow ah oo harkiisa ka didaya, sida aad ka war qabtidna maseyrka waxaa keena kalsoonidarro, ninku marba haddii uu ku aamminsan yahay boqol rag ah haddii aad dhex gasho waa hubaa in aadan xumaato sameyneyn.

—— Eeddo, Ayax waa iga yaabshay, isagoon saddex igu qabin buu sidaa iiga hinaasayaa, muxuu sameyn lahaa haddii uu ila aqal galo! Ilaahay waxaan ku mahadinayaa in uusan Ayax guri ii dhex fariisin,

waayo, makhabiyo buu iga dhigi lahaa, xorriyadda caadiga ah buuna iga qaadi lahaa. Eeddo ninka Aagaan oo ruuxba ruux ay yihiin ka maseyray maxay tahay barta caaqibo ee laga sugaayaa?

Faadumo oo ka waayo'aragsanayd Asli had iyo jeerna u sheegi jirtey sheekooyin lug ku leh munaasibooyinka ay ka hadlayaan ama duruufta la soo gudboonaata baa waxay tiri :

«Asliyey sheekoba sheeko ayey keentaaye waxaa la yiri waa baa waxaa jirey nin taajir ah oo maal aad u tiro badan leh, ninkaasi wuxuu guursaday gabadhii magaalada ugu quruxda badneyd. Wuxuu ahaa nin aad iyo aad u maseyr badan, nin alla ninkii dhugta haweeneydiisana wuxuu u qabay inuu wax ka rabo. Haweeneydiisii nafta ayuu u keenay, waa u diiday xataa inay waalidkeed u tagto oo wuxuu yiri, «iyagu haddii ay rabaan ha kuu yimaadeen». Qaraabo, walaalo iyo macaariif iyaga warkoodba ha sheegin. Haweeneydii oo makhabiyo noqotay waxay marmar isa soo taagi jirtey dariishadda guriga si ay neecaawda u qaadato, dabiicadda quruxda badan iyo xarakada magaaladana u milicsato, hase yeeshee, markii ninkii arrintaas ogaaday dariishadihii guriga ee magaalada xigay oo dhan buu malaasay...» Iyadoo hadalkii wadda baa Asli intey ciil la adkeysan weyday tiri, «eeddo xabsina waa ka daran yahay ee taajirnimadiisa ha isku qabee, maxay intay ka dhuumato uga carari weydey?»

«Asliyey taariikhdaan ka sheekeyneyno waa sabankii gabdhaha ragga lagu khasbi jirey. Markii haweeneydii ay aragtay in kadeedkaas oo dhan uu ninkeedu u sameynayo maseyr awgiis bay habeen intey geesinnimo iska dayday la hadashay oo ku tiri, «walaal anigu jarribkaan kuma jiri karo, haddii aan wax xun sameynayo aniga iyo shakhsinimadeyda bay ku xiran tahay ee adigu ima dhowri kartid, haddii aanan is-dhawrin».

Markii uu cadaadiskii ka deyn waayey bay intey gabadhii adeegtada u ahayd la heshiisay, nin dhallinyaro ah oo aad u qurux badan habeen habeennada ka mida iyadoo la hurdo gurigii soo jiifisay, ayey waxay siisay macawis uu ku jiifsado, iyadoo u sheegtay inay wax yar kaddib u imaanayso. Markii uu weydiiyey in ay cid kale guriga joogto, waxay ka dhaadhicisay inuu gurigu cidla yahay». «Allaah! Eeddo, nikeedii muxuu sameeyey, sow ma uu arag?» Inuu arko waaba ugu talo gashay. Markii ay wiilkii saa u seexisay isla qolkii ninkeedu hurday, bay intay ninkeedii kicisay ku tiri : «Waryaa toos, waxaan kuu sheegayaa anigu haddii aanan is-dhowrin ima dhowri kartid. Guriga waxaa innala hurda nin aan soo gashay, haddii aan xumaato rabana intaan sameeyo baadan ogaateen, waxaan kuu toosiyey in aan ku tuso in aan ahay qof damiir leh oo aan isu quurin macsi iyo waxa maskaxdaada ka qaylinaya».

Maalintaa kaddib taajirkii maseyrkii badnaa wuxuu xaqiiqsaday in qofkaan is-dhowrin cidina aanay ilaalin karin, wuxuuna habeenkaas wixii ka dambeeyey haweeneydiisii u oggolaaday inay cidahooda soo salaanto, suuqana ka soo adeegato, isla markaana wuxuu amar ku siiyey adeegayaashiisii in aanay mar dambe gaar ka qaban haweeneydiisa.

Asli iyo Faadumo waxay isku waafaqeen in Asli ka harto Ayax. Asli gurigeedii bay dib ugu noqotay, waxayna markii ay kulmeen Ayax u sheegtay inay ka soo dhammaatey in labadoodu kala tagaan iyadoo sababtu noqoneyso maseyrka Ayax awgiis. Ayax go'aanka Asli aad buu uga anfariiray, wuxuuna isku dayey in Asli uu qanciyo, hase yeeshee, ugu dambeystii arrini waxay isugu soo biyo shubatey in Ayax iyo Asli kala haraan.

## QAYBTII LIXAAD:

Habeenkii ay Ayax kala hareen Asli ma seexan oo diigii baa dusheeda ka yeeray, waxay intaa ku fekeraysay, sababaha ninkey barataaba ugu xumaado iyo sababta uu nasiibkeedu u heleelsiin waayey ninka ay niyadda ka jeceshahay. Waxay kaloo ka fekeraysay: Anigaa waxaan oo dhan isugu wacan, maxaan hadba nin u raacayaa maan intaas iska shaqaysto rag iyo mushkiladiisaba iska daayo. Isla markaa fikhado kale oo is-burrinaya baa maskaxdeeda ku soo dhacaayey oo ah in inteysan guursan nin xalaal ah mujtamicii u haysanayo inay weli tahay qof xun.

Asli aroortii bay ayadoo isku buuqsan indhaha isgelisay, waxayna ku riyootay iyadoo inta la aroosay xafladdeedii ay ka soo qayb galeen hooyadeed Cambaro iyo aabbaheed Aw-Jaamac, arooskana lagu dhigay gurigii reer Aw-Jaamac. Farxad darteed bay Asli la salashey, markii hurdadii ay ka kacdayna intay fariisatay bay tiri: «Alla wanaagsanaan lahaydaa riyadaan oo dhab noqotaa», waxay haddana raacisay iyadoo weli yaabban, «Oo ma waanay dhab noqon karin! dunida waxaan suurogal ahayn ma leh, sidaa darteed, waa inaan ku dadaalaa sidii aan riyadeyda caawa u dhabayn lahaa».

Asli waxay darseysay sifaalihii ay suurogal u noqon lahayd in iyada iyo waalidkeed u heshiin lahaayeen, waxay talada rogrogtaba, wax arrini ku rafataba, waxay go'aan ku gaartey inay waalidkeed warqad u dirto. Warqad iyo qalin bay soo qaadatay, waxayna bilowday inay waalidkeed u qorto hadalladan:

Hooyo iyo aabbe, ha gaarto kuwii ifka waxa ku nool aan ugu jeclaa, kuwii sababta u ahaa jiritaankeyga iyo nolosheyda. Hooyo iyo aabbe weli ma illoobin weligeyna hilmaami maayo dhibtii aad iga soo marteen iyo sidii aad iigu hiil iyo tacab beesheen, iyo hawshii adkayd oo aad iga soo marteen.

Hooyo iyo aabbe; weligey abaalkiinna ma gudi karo, markaad i koriseen, barbaariseen, markii aan xoog iyo lixaad yeeshay, oo aad iga sugeyseen inaan farxad iyo raynrayn idiin keeno baan naxdin iyo urugo idinku beeray. Waxaan idiin soo jiiday ceeb, waxaadna qoomameyseen dhalashadeydii. Dooni maayo, hooyo iyo aabbe, in aan idinka sheekeeyo rafaadkii aniga i soo gaaray, waayo, wixii igu dhacay anaa isu keenay, amar Ilaahay bay ku dhacday inuu halkii habeen ee aan gafay ayaandarro ilaa maanta i daba socotaa uu ii keenay...

Aabbe yio hooyo, waxaan ugu dambeystii idinka dalbayaa inaad iska key cafisaan, iina duceysaan, waayo, inta aan habaarkiinna qabo weligey khayr il saari maayo, ogaadana in caqli xumadii shalay aanay i hayn oo aan noqday qof weyn oo wixii xun iyo wixii u daran garanaysa. Ug udambeystii waxaan idinku duceynayaa cimri dheeer iyo caafimaad.

*Gabartiinna, Asli Aw-Jaamac*

Warqaddii Asli waxaa soo qaadday Jawaahir oo ay Asli saaxiib ahaayeen, waxayna u dhiibtay hooyo Cambaro oo aan furin ilaa duhurkii Aw-Jaamac uu ka yimid. «Iga hoo maanta oo dhan waxaan kula sugaayey warqad ay Asli inoo soo dirtaye». Aw-Jaamac warqaddii markii Cambaro u soo taagtay kama uu qaban, wuxuuna ugu jawaabay, «Naa iska hayso Asli iyo warqadaheeda wax ku fali maayee, maxayse warqad noogu soo qoraysaa ma deyn bay nagu leedahay!».

Aw-Jaamac ugu dambeyntii warqaddii Cambaro wuu ka qaaday, waana uu akhriyey, markuu dhammeeyeyna wuxuu arkay Cambaro oo ilmadu a tifiq leedahay, markaasuu intuu xamxamuurtay ku yiri :

—— «Naayaa Cambaro, maxaa kugu dhacay oo sidii cunug yar oo caana nuug ah aad u ooyeysaa?»

— «Aw-Jamacow waa naxay oo jiriiricaa jirkeygii saaqday markaan maqlay ereyaday Asli soo qortay».

— Haweeney baa laga sheegay, «calool jilicsanaa carruurteyda aabbahood». «Naa ma Asli baad u beer dubaaxaysaa oo weli gacalo kaa haysaa?»

— Alla Aw-Jaamaco qalbi adkidaa. Walaalow waxay aniga ila tahay inaan daminno oo ka tanaasullo colaadda aynu Asli u hayno, waayo, dembigii ay gashay ilmannimo baa u geysay, maantana waad la socotaa in Asli noqotay qof dhawrsoon oo edeb miiran ah, mustaqbalkeediina hagaajisay, mana aha markii ugu horreysay ee aan Asli xaalkeeda ka wada hadalno oo aad nagu gacan seyrto. Curadkaagii Cali-Ammuur xanaaq baad ku kala tagteen Asli darteed. Aslina aniga ra'yigeyga waxaan qabaa inaan cafinno oo u duceyno. Waagii cusbitaalka aan galay haddii daawadii aanay ila soo gaari lahayn sidaan maanta ahaan lahaa Allaa og».

— «Naa Cambaro, reerka ma anigaa u taliya mise adiga? Waxay ku leedahay Asli colaadda aan u hayno aan daminno! La hawl yaraa cafinta Asli, orod oo cafi haddii aad adigu dooneysid ikhtiyaar baad leedahay, hase yeeshee, anigu nin qowl leh baan ahay hal mar baana hadal iga dhacay».

Aw-Jaamac inkasta oo hadalkiisii hore uu inyar ka soo dab cay misana weli uma bisleyn in Asli uu masaabaxo. Aw-Jaamac ra'yigeedii markuu ku gacan seyray, waxay Cambaro aadday gurigii Faadumo, waxayna u sheegtay warqaddii ay Asli ka heshay. Cambaro waxay ugu mahadnaqday Faadumo sidii wacnayd ee ay Asli u xannaaneysay waqtigii ay tijaabada xun ku jirtay, waxayna u sheegtay inay walwal iyo damqasho waalidnimo ku abuurtay warqaddii ay Asli ka heshay, waxayna tiri :

— Faadumoy iga gaarsii Asli in aanan weligey habaarin, imminkana cafis iyo masaabax ay iga tahay, waana jeclaan lahaa inay guriga ku soo noqoto haddii wadaadka waalan ee Aw-Jaamac ah aanan ka cabsanayn.

Faadumo waqti ma lumin ee isla habeenkii bay Asli u tagtay, waxayna ugu bishaareysay mawqifka hooyadeed, kaasoo Asli aad ugu faraxday. Asli waxay markii hore niyadda gashatay in habaar waalid ay qabto, silaa darteedna ay dhib badan tahay inay tanaaddo, Faadumo iyo Aslina waxaa dhexmaray hadalladaan :

— Asliyey imminka dadkoo dhan baa ka marag kacay inaad qof iska adag tahay, adiga iyo saaxiibtaa Canab farqi weyn baa idiin dhexeeya, Canab waa isdhiibtay markii cunugga aan aabbaha lahayn ay dhashay, adiguse nasaab wanaag waxaad yeelatay caqli, waxaadna ku dadaashay sidii mustaqbalkaaga iyo kan wiilkaaga aad u dhisi lahayd.

— Eeddo Faadumo aad baad iiga farxisay caawa, waxaana iga dhacay culays weyn, waayo, haddii mar hooyadey ii ducaysay, waxaan shaki lahayn in khayr degdeg ah aan la kulmaayo. Awal runtii, eeddo, waxaan go'aan ku gaaray in intaan iska shaqeysto nin oo dhan aan faraha ka qaado, imminkase waxaan filayaa inaan heli doono mid ii qalma.

Asli waxay u sheegtay Faadumo in wiilkeeda Maxamed-yare, maalmahan jirranaa, waxayna ka dalabtay maadaama ay cusbitaalka ka shaqayso inay daawooyin u keento. Asli iyo Faadumo oo Maxamed-yare oo hurda dul taagan baa waxaa gurigii u soo gashay islaan ay Asli deris yihiin oo magaceeda la yiraahdo Xaadsan, waxayna tiri :

— Asliyey see baa wiilkii kuu noqday, waa kii galabtii ay xummaddu haysaye ?

— Eddo Xaadsan mahadsanid, imminka waa sidiisii, waxaanse doonayaa in berrito aan cusbitaalka geeyo, haddii Ilaahay yiraahdo.

— Asliyey maad wiilka u geysid wadaadka agteenna deggan oo la yiraahdo magaciisa Aw-Buulo-Jeer, waxaa la arkaa cunuggu in uu dalqo iyo dhejis qabee?

Faadumo oo hadalkaas dhegeysaneysay baa waxay tiri :

— Waxaas oo kale baad ilmaha yaryarka ah ku qarribtaan, cunuggu inta jirradu ku cusub tahay cusbitaalka ma geysaan ee waxaa lacagtiinna dhammeysatay dad turufatoorayaal ah oo khaa'imiin ah, waxaadna carruurta cusbitaallada geysaan iyagoo maliil ah oo aan waxba laga qaban karin.

Asli baa hadalkii qaadatay oo tiri :

— Faadumoy waa runtaa oo Aw-Buula-Jaraha ay Xaadsan sheegeyso hadda ka hor baan arkay dhowr ilmood oo xaafadda ah oo loo geeyey oo intuu lacag ka qaatay waxba ka sancayn waayey, aniguse wiilkeyga meel aan cusbitaal ahayn oo aan geynayaa ma jirto. Dhejiska ay sheegeyso Xaadsanna anigu maba ictiraafsani.

Asli wiilkeedii subaxnimadii bay cusbitaalka geysay, waxaana lagu soo sheegay in uu qabo gooryaan, markii daawooyinkii loo soo dhigay ay siisayna waa uu raystay.

Asli laba qof ayaa mar walba maskaxdeeda ku jirtay. Canab iyo Xarbi oo ay kala hareen, waxaa ku dhacay khalkhal, wuuna saldhigi waayey, shaqadii ayuu isaga tegey, si uu garaashka aabbihiis Jirde-Dhagax uga shaqeeyo, hase yeeshee, wuxuu noqday nin maahsan oo had iyo jeer dhulka ku foorara oo feker dilooday.

Jirde-Dhagax waa gartay meesha laga hayo wiilkiisa oo uu weli Asli niyadda ku hayo, sidaa darteed, intuu u yeeray ayuu si degganaasho ah ku waraystay:

— Xarbiyow Cillaamato oo ina abtidaa ahayd waad furtay, annaga marnaba na eersan maysid, laga bilaabo maanta waxaan kuu fasaxayaa gabadha adigu aad maskaxdaada ka maagtid inaad keensatid, hase yeeshee, waxaan kugula dardaarmayaa inaad iska ilaalisid intaadan doorashada sameyn in Asli oo kale aadan ku sirmin.

— Aabbe mahadsanid, anigu doorasho dambe geli maayo, hal mar baan wax doortay, markiina waad iga hor istaagtay.

Jirde-Dhagax waa fahmay in wiilkiisu u jeedo in Asli cid aan ahayn uusan dooneyn, markaasuu intuu aad u xanaaqay ku yiri :

— Xarbiyow anigu sida aad tahay garan maayo. Waxaa kuu haray maanta waxa weeye oo keli ah in intaad tusbax dheer oo laba dhudhun ah qaadatid ku wardidid Asli, Asli, Asliyey... Asli!

Xarbi wuxuu go'aan ku gaaray inuu hawl oo dhan iska dhaafo oo galo Jaamicad, si waxbarasho uu naftiisa ugu maaweeliyo, sidaa darteed, wuxuu qortay arji uu ku weydiisanaayo in waxbarasho Jaamicadeed loo oggolaado. Waxaa lagu qoray Kulliyadda Waxbarashada ee Lafoole, hase yeeshee, wax yar kaddib wuxuu codsaday in Kulliyadda Beeraha loo wareejiyo, waayo, aad wuxuu u jeclaa inuu ku takhasuso aqoonta beeraha. Xarbi waa loo oggolaaday beddelkii wuxuuna rasmi ahaan u bilaabay waxbarashadii Kulliyadda Beeraha.

Asli oo gurigeedii joogta baa waxaa casarkii u timid Canab, oo Xaajiyadii hooyadeed ahayd ka soo noqotay Sacuudiga, iyada iyo Canabna dagaal xumi dhexmaray, waxayna talo ku dhammaatay in la kala miidaamiyo oo la kala qariyo.

Asli iyo Canab waxaa dhexmaray dooddaan :

— Canabey iska warran, yaaba goortaan ku filayey !

— Saaxiibey waa ladanahay ma hayo dareen ka weyn aniga iyo hooyadey waa isku kacsannahay.

— Oo maxaad hooyadaa iyo adigu isu kiin geeyey, maadse iska maslaxaysid!

— Asliyey waayahaan dambe sidii odaygii aabbahay ahaa u xijaabtayba hooyadey laba geesood oo dhaadheer bay la soo baxday, cid ay ka haybadaysaneysana ma leh, aniguna markey igu qayliso waxaan u sheegaa inaan ahay qof weyn oo is-dabberi karta.

— Wallee Canabey khayr ma lihid, weligaana ka soo roonaan meysid. Bal waa yaabe maxaa habartaa kugu taagey, ma waxaad doonaysaa inaad cuqluwaalidiin noqotid oo lagu habaaro, weligey Canabey qof kaa nasiib daran ma arag. Anigu meeqa sano baan jirinaayey inaan waalidkey heshiinno, adiguna imminkaad doonaysaa inaad mar kale dibed-joog noqoto!

— Naa Asliyey iska aamus waxba ma ogide. Xalay murankaygii xaafaddii oo dhan baa isku soo baxday, si aan xaalku u xumaanna waxaan u wareegay cidaha deriska ah si ay u degto.

Asli iyo Canab oo murmaya, baa waxaa u soo galay gabar ay Asli deris yihiin oo magaceeda la yiraahdo Shukri. Shukri waxa la socday saaxiibkeed Ilka-cadde. Waxaa lays dhaafsaday kaftan iyo sheeko wacan, markii muddo nus saac ah dooddu socoteyna Ilka-cadde ayaa istaagay isagoo sabab ka dhiganaya inuu muraad degdeg ah leeyahay. waana baxay intuu dhammaantood gacan qaaday. Markii uu tegey baa Asli dareentay in xiriirka Shukri iyo Ilka-cadde uusan fiicnayn.

Asli waxay arki jirtey markey Ilka-cadde iyo Shukri wadajira gurigeeda u yimaadaan oo ay wadajir u baxaan, hase yeeshee, markay kala hareen baa shakigu ku abuurmay, waxayna Asli Shukri ku tiri :

— Shukriyey maxaa dhacay, Ilka-cadde isagoo aadan sagootiyin buu baxaye!?

— Ninkii dunida joogow maxaa aragti kuu laaban maansha la yiri, ninkii Ilka-cadde ahaa oo afarta sano aannu wada soconnay oo sidii aad ogeyd ii cisi jirey, wuxuu iga dhaqaaqay markuu jacayl igu beeray oo nafteydii oo dhan aan siiyey oo isku aamminay.

— Oo caawa xaggee baad iska soo raacdeen?

— Gurigiisii baan ugu tegey, waxaanuna doodeyney muddo 4 saac aan ka yarayn, ugu dambeystiina runtii oo qayaxan buu farta iga saaray, waxaana dhabowday arrintii hadda ka hor aan kuu sheegi jirey ee ahayd in Ilka-cadde la socdo gabar mar kastaba Degmada Jowhar uga timaadda oo ay isbarteen sannadkii hore mar uu kormeer laba toddobaad ah ku tegey Gobolka Shabeellada Dhexe.

— Shukriyey waxaa la yiri, «waxaa la arkaa in aad jeclaatid wax laga yaabo in uu shar kuu yahay, waxa laga yaabaa in aad necbaatid wax naftaada khayr u ah», sidaa darteed, ha moogaan samirka, ogowna in dunida nabsi jiro oo qofkii gardaran uu haleeli doono.

Shukri waxay Asli uga sheekeysay taariikhdii ninkii Ilka-cadde uga horreeyey iyo sidii ay isu seegeen. Iyadoo sheekadii socotona waxaa gurigii soo gashay Jawaahir oo ay Asli saaxiib ahaayeen. Jawaahir waxay ahayd gabadhii kalkaaliyaha ahayd ee Asli daawooyinka siin jirtay markii ay jilicsanayd oo dhan.

Waxaa la galay kaddib dood dheer oo ku saabsan xiisaha ragga iyo siday gabdhaha u halleeyaan. Jawaahir qudheeda baa hadalkii qaadatay bilowdayna sheeko iyada soo martay, waxayna tiri : «Nasiib wanaag, anigu maanta ka baxay noloshii geeddiga ku dhisnayd oo waan degey, nin baanna leeyahay, hase yeeshee, qisooyin kuwa aad sheegeysaan ka daran baa i soo maray, waxaana iigu darraa arrinkan : Waabaa waxaan la saaxiibay nin magaciisa la yiraahdo Xasan-madoobe, toddoba bilood baan wada soconnay markii aan ogaaday inuu saaxiib la yahay gabar dalka Talyaaniga wax ku barata oo magaceeda la yiraahdo Raaxo. Raaxo masawirkeeda waxaan ku arki jirey gurigiisa iyo albuumkiisa iyagoo ku sharxan, markii aan weydiiyey waxay isu yihiin gabadha uu sidaa u ciseynayona wuxuu i yiri, «abti baan u ahay, dalka Talyaaniga bayna jirtaa...». Markii aan xaqiiqdii soo ogaaday oo aan u sheegay kuna eedeeyey inuu been igu maaweelinaayo wuxuu ii sheegay in uusan gabadhaas jeclayn. Waxaanse fahmay inuu Xasan-madoobe doonayo inuu hal dhagax laba shimbirood ku dilo. Raaxo wuu rabey, laakiin, wuxuu shaki ka qabay in markey tacliinteeda soo dhammaysato ay ku kibirto oo ku tiraahdo Jaalle isku heer ma ahin. Haddii ay taasi dhacdo wuxuu doonayey in aanan anigu seegin, haddii Raaxo oggolaatana ileyn weli wuu jecel yahaye, aniga uu waddada cagta saar i yiraahdo, nasiib wanaag waan gartay, waana ka haray».

Asli gurigeedu sidaan horeba u sheegnay wuxuu ahaa gole lagu caweeyo, saaxiibbadeeduna aad bay u badnaayeen. Muddadii ay Ayax kala tageen waxaa ka soo wareegtay waqti dheer oo aan Asli cidna la socon, hase yeeshee, meeshii ay Ayax ka raaci jirtay waxaa u buuxshey oo maaweelin jiray Aagaan.

Asli oo maqashay loona soo sheegay in walaalkeed Cali-ammuur Degmada Dujuuma ku jirran yahay

waxay degdeg ugu ambabaxday Degmada Dujuuma, markii ay halkaa tagtayna waxay aragtay in xaalka walaalkeed uusan ahayn sidii loogu soo sheegay ee uu ladan yahay. Waxayse goosatay inay muddo bil ah la sii joogto, waxna ka sii xannaaneyso dadka Soomaaliyeed ee abaartu waxyeelleysay lana dejiyey.

Aagaan oo muddaba Asli ka ag dhawaa, waxay barashadii qotada dheereyd ee uu Asli u lahaa ku abuurtay shucuur kalgacayl. Aad buu u tabey maqnaashadeedii, wuxuuna dareemay in culays saaran yahay. Waxa ku adkaatay inuu Asli oo walaal oo kale u haysan jirtey xogteedana ku qarsan jirtey uu ku soo qaado arrin jacayl iyo guur. Waxa Aagaan ku dhashay arrin feker u keentay, wuxuuna bilaabay inuu isla hadlo isagoo leh: «Tolow seebaan Asli arrinta ugu bandhigaa? Alleylehe Asli waxba iga diidi meysee, waa in marka ay soo noqoto aan la hadlo oo waxa uurkeyga ku jira niyaddana aan ku hayo u sheego. Laakiin, yaa og, armey i diiddaa oo tiraahdaa walaalo baynu nahay?»

Ugu dambeystii Aagaan wuxuu go'aan ku gaaray inuu talo raadsado, ugu horreyntiina wuxuu u tegey saaxaabkiis Isma-lure, markii arrintii uu u sheegay oo uu si fiican u fahmayna wuxuu Isma-lure yiri :

—— Aagaanow waxaan kugula talinayaa in aadan fikraddaada Asli u bandhigin, waayo, hadda ka hor baa la rabay inaad u sheegto, imminkana waa ay kaa baaridday ee iska daa.

Aagaan ma fahmin hadalka saaxiibkiis, wuxuuna weydiiyey waxa uu ula jeedo «Baaridka».

—— Aagaanow malaha ma ihid dadka turubka ciyaara, waayo, kalmadda aan kuu sheegay waad garan lahayd, baarid ama waa kaa baaridday waxa la yiraahdaa turubka marka laguu dhigo oo ku habboon

aadan cunin, mar kalena ma cuni kartid mar hadduu kaa baariyo, ujeeddadeyda waad garatay, si kale haddii aan kuugu micneeyana waxaa la yiri, «Geeso lo'aad kuleylka ayaa lagu gooyaa», Asli adaa xilligii ku habboonaa la hadli waayey.

Aagaan ma anfacin taladii saaxiibkiis Isma-lure, wuxuuna soo aaday gurigii walaashiis Seynab oo ahayd hooyadiis oo kale soona korisay, siin jirteyna talo iyo tusaale. Markii uu arrintii u sheegay, Aagaan iyo walaashiis waxaa dhexmaray dooddaan :

— Walaal Seynabey waxaan doonayaa in arrintaas aan kuu sheegay sidii aan ka yeeli lahaa aad igala taliso?

— War ileyn Aagaanow geesinnimadaadu waa inta aad annaga nala joogtid, arrintaadu ma iyadaaba talo sidaas u sii ridan u baahan, waxaaba ku filan inaad Asli u tagtid oo xaalkaaga u bandhigtid una sheegtid inaad jeceshahay doonaysidna in aad guursatee.

— Walaaley dhowr jeer baan damcey in aan Asli arrinta u sheego, hase yeeshee, waan ka cabsaday, waayo, markaan bartay nin bay la socotay, markey kala tageenna mid kale bay durbadiiba la saaxiibtay, imminkana waxay ii sheegtay in aanay nin dambe la saaxiibeyn intii muddo ah oo maskaxdu u degeyso.

Seynab aad bay ula yaabtay warkii Aagaan, waxayna tiri, «Heedhe walaalow doqonsanidaa, ma afkaad barruur ku haysatay, maxaad intaas oo dhan u ag-fadhiday Asli oo xaalkaaga ugu sheegan weydey?».

Aagaan isagoo walaashiis u jawaabaya wuxuu yiri, «Walaal Seynabey mushkiladdu waxay ahayd in aan sirta Asli oo dhan ogaa oo ay wax walba igu qarsan jirtay,

marka anoo og inay la socoto nin ay isku fiican yihiin ma oran karayn, oo ceeb bay ahayd, anigu aan kula socdo, laakiin, maanta nasiib wanaag Asli waa madaxbannaan tahay. hase yeeshee, dhibaatadu waxay tahay sidii aan ugu bandhigi lahaa arrintayda, waayo, waxaan ogahay in ay kadis iyo lama filaan ku noqonayso».

«Aagaanow waqti dambe inuu kaa lumo looba baahna, waan garanaayey ammaantii faraha badnayd oo aad ku hileysay Asli inay ka weyneyd aqoon caadi ah, waana dareemay in maalmahan lagu hayo oo aad si tahay, imminkana wax kuu bannaan oo aan ahayn in aad Asli u tagtid oo u xog-sheegatid garan maayo».

«Walaal Seynabey Asli hadda waxay ku maqan tahay Degmada Dujuuma, hase yeeshee, markay soo noqoto ballan waxaan ku qaaday in aan si degdeg ah arrinteyda ugu bandhigo.

Asli markii ay u dhammaatay muddadii bisha ahayd ee ay joogtay Degmada Dujuuma waxay ku soo noqotay Xamar, waxaana soo raacay walaalkeed Cali-ammuur oo Xamar loo soo beddelay.

Caddaawe kama uu quusan wiilkiisii wuxuuna bilaabay inuu ergo u soo diro Asli iyo saaxiibbadeed. Ugu dambeytiina Caddaawe qudhiisii baa u tegey Cali-ammuur iyo Faadumo kana baryey inay dhexdhexaadiyaan isaga iyo Asli.

Cali-ammuur iyo Faadumo oo arrintii ka wada hadlaya waxaa dhexmaray dooddan :

— Caliyow aniga waxay ila tahay Caddaawe intii laga goyn karayey waa laga gooyey, haddana wiilkiisa aan siinno. Waxa kale oo meesha ku jirta in ay muuqato in Maxamed-yare cuqdad weyn qabo una baahan yahay inuu aabbe loo yaqaan oo la taaban karo yeesho, sidaa darteed, yaynaan eegin xumaa-

tadii Caddaawe u geystay Asli, Aslina yey ka faa'iideysan saxiixii iyo dhaartii Caddaawe. Asli waxay muujisay in haddii ay rabto u diidi karto Caddaawe wiilka, hase yeeshee, maanta aan eegno danta Maxamed-yare.

— Eeddo Faadumoy Caddaawe habeen dhan baan wada joognay siduu ii baryaayeyna qof bani'aadam ah looma baryo. Wuxuu u ekaa nin quustay oo garowsaday dembiguu sameeyey kana shallaayey, waxaanna ballan uga soo qaaday in aanan dadaalkeyga waxba ka hagranayn sidii Asli aan u qancin lahaa oo uga raaridi lahaa ujeeddadiisa. Iyada eeddo Faadumoy mid ka murmi meyno Caddaawana wuu arkay inay mustaxiil tahay oo ayna suurtoobeyn rajaduu ka lahaana waa hore ayuu dhigay, inuu Asli iyo wiilkeeda isku qaato, imminka wuxuu doonayaa in loo aqoonsado inuu wiilka dhalay.

— Horta shaki kuma jiro inuu dhalay Caddaawe wiilka, hase yeeshee, carada Asli u qabto Caddaawe iyo sidii foosha xumeyd ee uu ula dhaqmay baa keentay inay Asli ka aargoosato Caddaawe. Imminkana waxay ila tahay in haddii Asli aan u yeerno oo labadeennu isugu tagno in aanay waxba naga diideyn.

— Asli si fiican bay iila socodsiisey sababaha ay Caddaawe wiilka ugu diiday, haddii Xamar aan joogi lahaa markii hore xaalka waan dhex dhexaadin lahaa, imminkana waan kugu raacsanahay in Asli aan ka raaridno in ay oggolaato in wiilka Caddaawe lagu magacaabo mar haddii uu dhalay.

Aali-ammuur iyo Faadumo waxay isku waafaqeen inay habeen dambe Asli marti qaadaan, kaddibna ay u furaan doodda ay kaga raaridayaan Caddaawe iyo codsigiisa ay kaga baryayaan inay cafiso.

Habeenkii ballantu ahayd baa la isugu yimid guriga Faadumo, Asli ma garanayn waxa laga rabo iyo sababta loo casuumayo, waayo, Cali-ammuur baa maalintii intuu u tegey ku yiri, «arrin weyn baan caawa kaa leeyahay ee imow guriga ceddo Faadumo».

Dooddii baa furantay hadalkiina waxaa bilaabay Faadumo oo tiri :

— Asliyey aniga iyo walaalkaa baa kuu yeernay. Arrintaan kuugu yeernay waxay ku saabsan tahay aan kuu balballaariyo: waxaa noo yimid ninkii xurguftu idinka dhexeysay ee Caddaawe, wuxuu naga dalbay aniga iyo Cali-ammuur in aan idin dhexdhexaadinno. Haddaba, intii aanan adiga kuu yeerin aniga iyo Cali dood dheer baan ka yeelannay xaalka, waan la soconnaa goob joog baanna ka ahayn sidii Caddaawe kuu galay. Maanta nabsi baa haya labada gacmood baa u hoorsan, waa tustay in aad ka dhaqaajin kartid wiilkuu dhalay, taasina abaalkiisa bay ahayd. Haatan iyo dan waxaan isla garannay aniga iyo Cali-ammuur in aanay Caddaawe dantiisa oo keliya ahayn ee danta ugu weyn ay tahay in wiilkaaga Maxamed-yare aabbe yeesho [illegible] ka baxdo cuqdada ku jirta.

Intii aanay Asli jawaabin baa hadalkii waxaa qaatay Cali-ammuur, wuxuuna yiri :

— Asliyey waxaan intii eeddo tiri kuugu darayaa in wiilkaagu aad ugu farxi lahaa inuu aabbe yeesho, midda kale, ma qancinayso Maxamed-yare hadalka aad u sheegtay oo ah in aabbihiis dhintay, imminkana waa ka war qabaa oo waa og yahay in aabbihiis uu nool yahay. Sidaa darteed, ha eegin colaadda iyo ciilka aad Caddaawe u qabtid ee eeg dhibaatada wiilkaaga mustaqbalkiisa ku soo fool yeelan karta.

Asli aad bay uga anfariirtay sababta loogu yeeray, dadka u yeeray oo ahaa walaalkeed Cali-ammuur iyo eeddo Faadumo oo hooyadeed oo kale ahayd. Aad bay u jecleyd una qaddarin jirtey kamana ay diidi karin talada ay u soo jeediyeen. Asli oo soo xusuusatay Caddaawe iyo mushkiladdii uu u geystay, ilmo ayaa indhaheedii ku soo joogsaday, cabbaar bayna aamusneyd iyadoo xusuustaas ku maqan. Asli waxay tiri :

— Walaal iyo eeddo idinkama fileyn caawa, marnaba inaad Caddaawe iyo xaalkiisa igala hadashaan, waayo, mar kasta oo arrintaas la igu soo qaado, boog biskootay baa soo laba kacleyneysa. Anigu waxba idin kama diidi karo, laakiin, waxaan idinka cadsanyaa in Caddaawe aan wiilka loogu abtirin, waa la socdaa in wiilkeygu aabbe u baahan yahay, laakiin, ilama aha Caddaawe nin jixinjix loo galo.

Cali-ammuur baa hadalkii qaatay oo yiri :

— Walaal Asli iska daa madax adeygga, Caddaawe baa kuu cad, talada aniga iyo eeddo Faadumo eeg, eeg aayaha wiilkaaga iyo waxyeellada ka soo gaareysa aabbe la'aanta. Waxay ila tahay in aanay kuu bannaaneyn wax kale oo aan ahayn inaad hadalkayaga yeeshid, haddii aad diiddana annaga ayaad na ceebeyneysaa, waayo, Caddaawe waa na sugayaa ballan baanna ka qaadnay.

Faadumo baa ka feer hadashay Cali, waxayna tiri :

— Caliyow, Asli waxba naga diidi meyso oo anaa huba!

Asli ugu dambeystii waxay u sheegtay walaalkeed Cali-ammuur iyo Faadumo inay taladii yeeshay, markaa kaddibna waxay u yeereen Caddaawe, iyagoo ugu bishaareeyey in laga bilaabo waqtigan ay wada hadlayeen wiilkiisii loo oggolaaday.

Asli iyo Aagaan xiriirkoodu wuxuu ahaa mid ka duwan kuwii raggii hore ay Asli la lahayd. Aagaan waxay u ciseyn jirtey sidii walaalkeed oo kale, waxyaabo badan oo sir ah oo cid kale oo ay u sheegtay aanay jirin bayna ku qarsan jirtey.

Asli ma garan in soo noqnoqodka badan iyo salaanta xad-dhaafka ah wax ku jiraan. Aagaan qudhiisu inuu Asli jecel yahay dib dambe ayuu ka ogaaday.

Aagaan oo xambaarsan taladii walaashiis baa wuxuu go'aan ku gaaray in uu arrintiisa Asli u bandhigo. Dhowr habeen buu guriga tegey oo ka waayey, waayo, markii ay Dujuuma ka soo noqotay walaalkeed Cali-ammuur bay hadba meel isku raacayeen. Mar qur ah buu guriga kula kulmay wax salaan dhaafsiisanna ma odhan karayn. waayo, waxay ahayd maalintii ay Dujuuma ka timid habeennimadeedii. Laba toddobaad bay ku qaadatay sidii uu u heli lahaa fursad uu kula hadlo.

Goor fiid ah oo laga kala tegey buu u soo galay. salaan dabadeedna Asli baa ku tiri :

— Aagaanow iska warran, yaaba waqtigan ku filayey?

— Mahadsanid Asli, waan iska ladanahay. Beryahanba waan ku raadinayey oo waxaan doonayey arrimo muhiim ah in aan ka sheekeysanno.

— Aniga qudheyda baa Aagaanow aad iyo aad kuu jerinayey . . . runtii waxaa jirtey arrin aan muddaba damacsanaa inaan kugu soo qaado, labadeennu si fiican baan isku barannay waxaadna tahay walaalkey, sidaa darteed, waxaan filayaa oo ku kalsoonahay arrinta aan kuu soo jeediyo in aadan diideyn. Haddaba, waxaan maanka ku hayey in aan kuu soo ilaaleeyo gabar asluub leh oo aad wada socotaan. kaddibna haddii ay ku cajabiso aad is-guursataan. Sida aad ka warqabtid Shukri oo ah gabar aad iyo

aad u asluub wanaagsan iyada iyo Ilka-cadde waa kala hareen, sidaa darteed, waxaan hindise ku soo jeedinayaa in adiga iyo iyadu aad wada socotaan, ballan baana kaa qaadayaa in xaggeeda aanay wax-ba kaaga imaaneyn.

Aagaan oo doonayey inuu Asli u jeediyo inay iyada wada socdaan, hindisaha Asli aad buu uga naxay, halkii jawaab laga filiyeyna intuu foorarsaday buu cabbaar aamusay. Isagoo u holladay inuu jawaabo baa Cali-ammuur gurigii soo galay ilaa saqdii dhexena waa la sheekeysanayey.

Aagaan markuu arkay in caawa uusan fursad u heleyn inuu ra'yigiisa dhiibto buu intuu Cali-ammuur maca salaameeyey dibedda u soo baxay. Asli baa soo sagootiday, muddadii yarta ahayd ee ay la taagnaydna wuxuu u soo jeediyey inay martiqaad habeen dambe ah ka oggolaato isagoo arrimo muhiim ah u sheegi doona. Asli waa ay ka guddoontay Aagaan martiqaadkii, markii uu dhaqaaqayna waxay ku tiri, «Aagaanow weli taladii aan kuu soo jeediyey kama aad jawaabin ee soo feker habeen dambana war buuxa ha lagaa helo». Aagaan wuxuu Asli ku qanciyey in habeen dambe arrimo waaweyn ay ka hadli doonaan.

Markii Aagaan gurigiisii yimid aad buu u kacsanaa una naxsanaa, isagoo ka yaabbanaa farqiga u dhexeeya hindisaha Asli iyo hindisaha uu isagu wato. «Laba kala bariday kala war la', anna iyadaan jeclahay, iyaduna Shukri in aan wada soconno bay ii soo jeedinaysaa. Halkaa waxaa ka muuqda in Asli aanay marnaba ku fekerin inaan xaq u leeyahay ama ay u suurtowdo in aan iyada isguursanno. Walaal bay ii haysataa, waa run oo xiriirkii naga dhexeyn jirey wuxuu ahaa mid walaaltinnimo, hase yeeshee, talada Asli ma waanay ku darin inaan gayo».

Aagaan wuxuu kaloo soo xasuustay inuu isagu sabab u ahaa is-barashadii Ayax iyo Asli, waxaana maskaxdiisa ku soo dhacay, «armaa Asli i tiraahdaa oo haddii aad i jeceshahay maxaad Ayax intaad i bareysay, adigu hindisahaaga iigu soo jeedin weyday». Hase yeeshee, Asli iyo Ayax markii uu is-barayey Aagaan, Asli ma jecleyn, waxayna ahaayeen walaalo shaqo, heerkaas oo ay weli Asli Aagaan ka meysay.

Aagaan wax talo ku rafataba ugu dambeystii wuxuu goostay, wixii dhici lahaaba ha dhaceen, in uu Asli xogtiisa u sheegto. Sidii ballantu ahayd Asli iyo Aagaan waa isa soo raaceen, waxayna soo aadeen Baar Taleex, halkaas oo dhowr jeer oo hore ay uga casheeyeen.

Asli kuma cusbeyn martiqaadka Aagaan, waxayna u maleyneysay in uusan kanina ka duwaneyn kuwii hore, warka muhiimka ah oo Aagaanna uusan ka duwaneyn kuwii hore uu ugu sheegi jirey. Markii la casheeyey Aagaan wuxuu hadalkiisii ku bilaabay :

— — Asliyey waxaan hubaa in hadalka aan ku oran doono uu yahay mid aadan fileyn, hase yeeshee, waxaan ka sii afeefanayaa in aadan ila yaabin, waayo, meel hawd ah iyo bani'aadamkaba waxaadan fileyn arbaa laga fishaa. Asliyey muddaba waxaa jirtay arrin igu barraahsatay, arrin arami igu noqotay oo muddaba aan qarsanayey, hase yeeshee, aan caawa kuu sheegayo. Walaal Asli arrintaasi waxa weeye in aan ku jeclahay, doonayana in aan ku guursado. Waxaan Asliyey hubaa in aad aqbali doontid hindisahayga oo ah in aan wada soconno, awalba waa wada socon jirnee, rasmi ahaan iyo xiriir guur u wada soconno caawa iyo wixii ka dambeeya.

Asli wax kasta filatey, laakiin, weligeed maskaxdeeda ma gelin Aagaan baa arrin guur kugu soo qaadaya. Aad bay ula yaabtay, waayo, hadal aadan fileyn wuxuu kugu noqdaa fallaar kugu tikraaran.

Asli xasilloondii baa ka luntey, waxay bilowday in ay dhabanka gacmaha saarto. Aagaan baa markaa wuxuu yiri, «Asli, maxaa kugu dhacay, ma wixii aan ka afeeftay baa ku helay». Asli aad bay ula yaabtey codsiga Aagaan, hase yeeshee, go'aan bey si degdeg ah u gaartay waxayna tiri, «Aagaanow xogteyda qof kaa ogsooni ma jiro, waad la socotaa in rag iyo rabshadiisa aan meel iska dhigay oo doonayo intii muddo ah inaan nasto, hase yeeshee, anoo qaddarinaya codsigaagii waxaan aanna kaa codsanyaa inaad muddo toddobaad ah ii kaadisid oo i sugtid si aan arrinta aad ii soo jeedisay uga soo fekero go'aan dhab ahna kuu siiyo»

Aagaan wuxuu Asli u sheegay inuusan waxba ka qabin in toddobaad kaddib ay u keento jawaab kama dambeys ah.

Asli habeen kasta iyo maalin walba waxay ka fekeri jirtay sidii ay Aagaan ka yeeli lahayd. Waxay bilowday inay dib u raad raacdo dabcigiisa, isla markaana qiyaasto oo daristo in Aagaan yahay nin ay mustaqbalkeeda ku aammini karto iyo in kale. Asli waxay soo xusuusatay inta Aagaan habeen dhaaxo ah kaga khasaaray gurigeeda, isla markaana aanay moogeyn baarrinimadiisa oo in ku filan ay ka tiqiin.

Asli waxay iskula hadleysay, «waa yaab! oo muxuu Aagaan haddii uu i jecel yahay intaas oo dhan iigu sheegi waayey». Asli waxay kaloo ka walwal qabtay in Aagaan sidii Xarbi oo kale waalidka xaggiisa dhibaato kaga soo faruuranto.

Aagaan toddobaadkii wuxuu la noqday wax dheer oo aan dhammaaneyn, waxaana ku beermay shaki iyo walaac, wuxuu ka cabsi qabey inay Asli «Maya» ugu jawaabto, wuxuuna is-lahaa, «haddii Asli ku doonayso maxay toddobaadka kuugu qabatay oo isla markiiba jawaab oggolaansho ah kuu siin weyday, midda kale, nin Asli u cusub oo ay hadda baranayso ma tahay».

Asli intii go'aanka aanay qaadan waxay la tashatay Faadumo, Jawaahir iyo walaalkeed Cali-ammuur oo dhammaantood Aagaan yiqiin, waxayna Asli u sheegeen in aanay waxba ka qabin. Toddobaadkii waa dhammaaday, Aslina waxay ugu bishaareysay Aagaan in talo uga soo dhammaatay inay yeesho codsigiisii. Aagaanna aad buu ugu farxay jawaabtii Asli uguna riyaaqay.

Canab oo hooyadeed ay isku xumaadeen, ciddii waa ka guurtay, Asli waano waa kala daashay. Asli ma aanay jecleysan waxa ay Canab ku kacayso, inkastoo ay Asli ugu sheekeysay in aanay dib dambe ugu noqon doonin wax mustaqbalkeeda u daran, waysa dhaafi weyday.

Asli waxay la ahayd in dhibtii soo gaartay Canab waayo'aragnimo iyo tusaale ay ugu filan tahay. Wax xaaladdu soo socotaba Asli galab Jimce ah bay si kedis ah u timid si ay uga qaadato guriga Canab alaab ay iska leedahay, waxayse la kulantay wax aanay fileyn. Markay gurigii gashay waxay aragtay Canab oo bartamaha u fadhida goob rag iyo dumarba isku dhafan yihiin oo lagu qayilayo. Intay naxday bay dib durbadiiba u noqotay waana iska illowday alaabtii ay soo raadsatay. Canab qudheedu ma fileyn booqashada kediska ah ee Asli; si aadana way uga naxday, waayo, Canab waxay Asli ka ballan qaadday inay noqonayso gabar dhowrsan oo nafteeda ka adkaata. Canab markiiba way ka soo daba baxday, waxayse aragtay Asli oo laba surin dhexdooda ka laabatay oo libirtay. Canab waa garatay in saaxiibteed ka duddey, waxayna goosatay in intay guriga ugu tagto soo maslaxayso.

Asli markay gurigeedii ku soo noqotay waxay go'aan ku gaartay inay Canab u jarto xiriirka ay la leedahay, waxaana maskaxdeeda ku soo dhacday :

«Alla Canab khaa'insanaa oo haddii aanay Ilaahii abuuray ka cabsanayn maxay aniga beenta iiga sasaba-

neysaa oo ii tiri waan toobad keenay. Alleylehe waa qof caqli xun oo wixii u san iyo wixii u daran aan kala aqoon».

Habeennimadii baa Canab ugu timid Asli gurigeedii, waxayna ku tiri :

— Asliyey iga raalli ahaw, waan ka xumahay galabtay munaasabaddaad ku soo beegantay, malaha waxaa laga yaabaa inaad is-tiraahdid guriga Canab maalin kasta waa sidaas, mase aha ee haddaba saaxiib aan kuu micneeyo ...

Intaanay hadalkii dhammeyn baa Asli dhex ka daftay waxayna tiri :

— Walaal Canab waxba ha ii micneyn, qof iga weyn oo istikhyaar leh baad tahay, waxaad doontana waad sameyn kartaa. Waxaanse kuu sheegayaa in maanta iyo wixii ka dambeeya aynaan is-aqoon waayin, haddii magaalada aan isku aragno, saaxiibtinnimadeeniina caawa ayey ku dhan tahay, waxayna aniga ila tahay inaynu is-cafinno oo aan kala tagno.

Canab aad bay uga naxday go'aanka Asli, waxayna tiri :

— Asliyey waan ka xumahay inaad qalad iga fahamtay, waxaanna ku leeyahay carada ku haysa yaanay goyn saaxiibtinnimadeennii muddada dheer soo jirtay.

— Canabey anigu ma goyn xiriirkeennii ee adaa gooyey, taasna adiga ayaa iiga marag ah, midda kale, meeqa qof baan dartaa isu seegnay, meeqa jeer baa la i yiri ka har Canab; cidna taladaas kama yeelin, waayo, waxaan qaddarinayey qiimaha saaxiibtinnimada. Horey ayaan kuugu sheegay in kala taggeennu noqonaayo maalintaan kugu arko xumaato adoo ku dhex jira, maantana nasiib darro

indhaheyga baa shaahid ah, imminkana Canabey nabadgelyo.

Asli iyo Canab xiriirkoodii halkaa ayuu ku dhammaaday, Canabna iyadoo ka xun bay ka soo luudday gurigii Asli.

## QAYBTA TODDOBAAD

Sidii badanaaba dhici jirtey maalmaha fasaxa ah waxaa 1dii Maajo guriga Asli isugu yimid Cali-ammuur, Aagaan, Faadumo-jawaahir iyo Shukri.

Asli iyadoo aan la dareemin bay inta baxday soo noqotay, iyadoo wadda Kooka Koola iyo Faanta. Hal mar baa markii ay soo gashay la wada qoslay, markaa baa Cali-ammuur yiri :

— Asliyey weligaa ilbixi meysid, dadka caasha lagama soo gasho waxaad doonto ee waxaa la weydiiyaa dookhiisa iyo waxa uu ka helo. Midda kale, haddii waqtigu qabow yahay yaa ku yiri martida wax qabow baa loo keenaa ?

Asli baa iyana kaftankii dhinaceeda ka wadday oo tiri :

— Waan ka xumahay. Anigu Ammuurow sidaada oo kale bakhiil ma ahi, dadku gurigeyga marka ay yimaadaan horey baan wax uga keenaa, maantase raalli iga ahaw shaahii aad cabi jirtey lama hayee!!

Barashada Aagaan, Asli muddo dheer kuma qaadaneyn, waayo, hore bay u tiqiin. Aagaan si mushkiladdii Xarbi qabsatay oo kale uu uga hortago, wuxuu si fiican isu baray Asli iyo eheladiisii, gaar ahaan, waalidkiis iyo walaalihiis. Aagaan ciddiisu aad bay u jeclayd, isaguna wuxuu ahaa baarri aan hadal ku soo celin oo ka dambeeya waalidkiis.

Aagaan iyo walaashiis Seynab oo ka hadlaya arrinta Asli, waxaa dhexmaray dooddan :

— Aagaanow, weligaa intaad gabar wadday Asli baan u bogey! imminka ayaad heshay gabadhii mustaqbalka.

— Walaaley Asli hawl-yari kuma helin, waad ogeyd intaan dhufeyska ugu jirey.

Aagaan waalidkiis markii ay Asli si fiican u barteen una bogeen dabcigeeda, waxay Aagaan u sheegeen in waqti alla waqtigii uu doono ay u dhisayaan Asli. Aslina si xilkasnimo ah bay hawsheeda u gudan jirtey, weligeed hawl qaran kama maqnaan, shaqada 7da subaxnimo ayey geli jirtey ilaa 2da duhurnimona kama soo rawixi jirin markey hawl-dheeraad ah jirtana galabtii bay u noqon jirtey. Wuxuu dadaalkeedu hadba heer soo maroba Guddigii Shaqaalaha iyo Maamulkiiba waxay isku raaceen in Asli lagu qoro lambarka koowaad, laba deeq waxbarasho Jaamicadeed ah oo Wasaaradda Tacliinta Sare ugu deeqday Wakaaladda Madbacadda Qaranka. Sidaas darteed, maalin Khamiis ah iyadoo Xafiiskeeda joogta baa waxaa u yeeray Guddoomiyihii Guddiga Shaqaalaha, isagoo u sheegay inuu war farxad leh u hayo.

Asli waa soo roortay, markey Xafiiskiisii timidna iyada iyo Guddoomiyihii waxaa dhex maray hadalladan:

— Asliyey waxaan kuugu bishaaraynayaa in shalay shir aan yeelannay annaga iyo maamulku aan wadajir iskula oggolaannay in lagu siiyo deeq waxbarasho Jaamicadeed, laga bilaabo bisha soo socotana waxaad geleysaa Kulliyadda Waxbarashada Lafoole.

Asli oo weligeed ku hamiyi jirtey inay waxbarashadeeda ilaa heer Jaamicadeed gaarsiiso aad bay ugu faraxday hadalkii Guddoomiyaha Shaqaalaha, waxayna tiri :

— Jaalle Guddoomiye mahadsanid. Garan maayo erey aan idiinku mahadnaqo, waxaad mooddaa riyadeydii inay dhaboobeyso.

— Waxaad ku heshay Jaamicadda karti iyo dadaalkii dheeraadka ahaa ee aad muujisay. Waxaan kaa

horreysiinnay dad toban sano iyo ka badan shaqada hayey, hase yeeshee, muddadii koobnayd ee aad nala shaqeyneysay hawshii aad halkaan ka qabatay ayaan cidina qiimeyn karin.

Asli markay duhurkii gurigii ku soo noqotay waxay u tagtey Cali-ammuur iyo Faadumo, waxayna ugu bishaareysay in lagu qoray Kulliyadda Lafoole, arrintaas oo ay aad ugu farxeen uguna hambalyeeyeen. Faadumo waxay tiri :

— Asliyey aniga igu hallee Maxamed-yare inta aad tacliintaada ka soo dhammaysaneysid.

— Eeddo Lafoole ma foga, maalin kasta waa idinla joogaa, gaar ahaan Jimcayaasha iyo maalmaha kale ee fasaxa ah.

Asli waxay galabnimadii raadisay Aagaan, markii ay u sheegtay in Jaamicad lagu qorayna wuxuu u caddeeyey inuusan waxba ka qabin inay tacliinteeda korarsato. Aagaan wuxuu habeennimadii u yimid waalidkiis, si uu xaalka ula socodsiiyo, wuxuuna ku bilaabay hooyadiis Cawrala, waxaana isaga iyo Cawrala dhexmaray hadalladan :

— Aagaanow anigu ku maqlay ee aabbahaa yuusan ku maqlin; annaguna waxaan sugeynay in ilmahaagu laba sano kaddib durduriyaan, adiguna laba sano oo calaa xaal ah baad na leedahay Asli waxbey sii baranaysaa.

— Hooyo macaan laba sano kula badanaa. Haddiibase Asli tacliinteeda soo dhammeysato ma og tahay inay innaga dani inoogu jirto. Midda kale hooyo, aniga iyo Asli arrintaas waa isku waafaqnay.

— Oo ma waxaad ku waafaqday laba sano inaad suggto? I dhegeyso; arrintan anigu kaa yeeli maayo, aabbahaana iskaba daa.

Markii Aagaan hooyadii aad u baryey bay waxay ku tiri, naga war sug aniga iyo aabbe baa arrintaas ka wada hadleynee.

Markii Tuuryare gurigii yimid baa Cawrala si mi-yir ah oo deggan ugu sheegtay dooddii dhexmartay iyada iyo wiilkeeda Aagaan iyo in go'aanka kama dambeysta ah uu ku xiran yahay talada Tuuryare. Tuuryare aad buu uga xumaaday arrinkii wuxuuna yiri :

— Weligey Aagaan jilicsanaanta waa ku ogaa! Waa nin madaxiisa minjo loo rogi karo. Oo isagu wixii Asli tiraahdo ma nacam buu iska leeyahay, maxay-se tahay tacliinta u dhimani, sow kii na yiri Subar-yoore bay ka baxday ma aha. Cawralay in aad talada ila sugto looma baahneyn ee waxaa la ra-bey inaad Aagaan runta farta ka saartid.

Aagaan oo maqlayey qayladii aabbihiis baa dibed-da intuu qolkiisii uga soo baxay deydkii isa soo taagay. Markuu si fiican u dhegeystay dooddiisii iyo siduu uga soo horjeedo inay Asli Jaamicad gasho buu intuu gurigii dalaq soo yiri isku dayey inuu dejiyo iibbihiis, wuxuuna yiri, «Aabbe maxaa kugu dhacay, ma arrintaad qalad ka fahamtay, waa laba sano oo keli ah, waxaanna hooyo iyo aabbe idinka codsanayaa in aydinaan mushkilad aan jirin abuurin. Asli tacliinteeda bay soo dhammaysanaysaa kaddibna sidii qorshuhu ahaa waa is-orooseynaa».

Tuuryare baa hadalkii qaatay oo yiri: «Aagaanow waad la socotaa wixii ku dhacay Bilaal, markii gabadhii ay saaxiibka ahaayeen uu u oggolaaday inay Jaamicad gasho, kaddibna markay soo dhammaysatay nin kale ka guursaday. Annagana sidaa oo kale baad nala rabtaa, hase yeeshee Ilaahay caqli buu na siiyey kaana yeeli meyno!»

«Aabbe Asli ma aha qof khaa'innimo ka suurtowdo, axdigii ay gashana wey oofineysaa, xaggeedana welwel kama qabo». «Aagaanow arrintu maba joogto hadhow iyo markii Asli ay Jaamicad ka baxdo sidey yeeleyso, waxaan kugu diiddanahay inay gashaba marka hore».

Aagaan iyo waalidkiis waxay murmaanba arrini waxay k udhammaatay oo lagu heshiiyey Aagaanna dirqi lagu oggoleysiiyey inuu intuu Asli u tago ka codsado inay iska deyso Jaamicadda oo iska shaqaysato, haddii arrintaa ay diiddana Cawrala iyo Tuuryare waxay fareen Aagaan inuu Asli faraha ka qaado.

Aagaan intii aanu Asli u tegin walaashiis Seynab buu u yimid markii xaalkii uu la socodsiiyeyna waxay u sheegtay inay iyada iyo waalidku arrinta isku meel ka arkayaan, isku mowqifna yihiin.

Aagaan talaa ku caddaatay, wuxuuna bilaabay in uu isla hadlo oo ku gunuunaco, «wallee anaa og Asli sidii ay waxbarashada u jecleydoo, waa dhib badan tahay si ay Jaamicad uga hartaa». Aagaan dhinac uu u ciirsado ayuu waayey, waxayna la ahayd in la yiri, «cirkaa kugu soo dumayee iska qabo».

Markuu Seynab ka tegey buu jihadii markaa wajigiisa ku beegnayd ku dhaqaaqay, wuxuuna isagoo isla hadlaya cagta saaray Waddada Maka Al-Mukarrama. Cabbaar markuu socday buu ku baraarugay hoonkii baabuurtii uu jidkii ka xannibay iyo iyadoo la haaraamayo. La yaab ma lahayn, waayo, xataa walaashiisii uu ku kalsoonaa ayaa meel kala soo safatay waalidkii.

Asli waxay isu diyaarisay inay xerooto iyadoo walaalkeed Cali-ammuur la ballamaysana waxay ku tiri :

— Walaal ii keen sanduuqii aad Dujuuma kala timid aan Lafoole la aadee.

— Aad baad u nasiib badan tahay. Runtii waxaad tahay shahiidad, waayo, waagii dhibaatadu ku haleeshay waxaan is-lahaa tacliinta wey iskaga hari, hase yeeshee, waad mintidday miraheediina waa digaa guranaya oo maanta Jaamicad u socda.

Ammuur oo hadalkii wada baa arrini maskaxdiisa ku soo dhacday markaasuu yiri :

— Canab waa is dirireen baan maqlaye maxaa arrinkaa ka jira?

— Walaal waxaa la yiri, «dantii mooge mara duug ah horteed dhammaa», saaxiibaddey Canab aad baan uga xumahay silica ay ku jirto, si kasta ula hadlay, hase yeeshee, waanadeydii waxay noqotay hal bacaad lagu lisay.

— Waa Ilaah mahaddiis haddii Canab aad kala harteen. Meeqa jeer baan ku iri ka har gabadhii ku fidneysay.

— Caliow anigu Canab uguma ciil qabo, maxay intay ku sirtay ragga kuugu geysay, waayo, qof isaguba is-dhowri waayey cid kale ma dhowri karo, waxaase dhibaatada keenay iyadoo weli haysa oo laga kari la' yahay dariiqii ay ku hoogtey, arrintaa ayaana keentay inaan kala tagno.

Asli inkasta oo Jaamicad lagu qoray, haddana hawshii xafiiska way sii wadday. Waxay dooneysay in ay hawsha isku waddo galab iyo subaxba, si muddada yar ee uga harsan gelitaanka Jaamicadda ay hawsha isaga dhammaysirto.

Goor barqo ah iyadoo shaqadii ku dhex jirta ayaa waxaa u soo galay Caasha iyo Farxiya oo ay isku meel ka shaqeeyaan, waxayna ugu hambalyeeyeen fursadda waxbarasho ee ay heshay, iyana waxay labadii gabdhood u dirtay quraac iyagoo xafiiskeedii fadhiya.

Markii ay Asli ka soo baxeen waxay labadii gabdhood isugu yimaadeen Xafiiskii Caasha-cagmadhiga, waxaana iyada iyo Farxiya dhexmaray hadalladan :

— Alla Farxiyay bal xaq-darrada eeg, immisa sano baan shaqeyneynay, markaasaa Asli oo shalay timid Jaamicad lagu qoray!

— Walaal waxaa la yiri, «Gaalka dil gartiisana sii», Asli wey shaqaysatay in Jaamicad lagu qoro, waxayna buuxisay shuruudihii Jaamicadda lagu geli lahaa.

— Naa ha ii sheegin Asli taariikhdeeda waa la yaqaane, Jaamicad wax kale kuma helin ee madaxda bay muraadkoodii u fulisay oo raalli gelisay.

— Alla Caashoy dembiga iska daa, afku yuusan ku go'ine. Ta kale, Asli barashaa kuugu dhiman, madaxda la dhaqankooda haddii wax lagu helayona cid kaaga dhowi ma jirto.

Iinkastoo labada gabdhood middood ka masayrsaneyd kartida Asli iyo Jaamicadda lagu qoray, misana waxay guddoonsadeen inay dadaalka Asli oo kale muujiyaan, si sanooyinka dambe aanay Jaamicaddu u seegin.

Habeennimadii waxaa ballan lahaa Aagaan iyo Asli, markii ay isu yimaadeenna dooddan baa dhexmartay:

— Asliyey war cusub baa innagu soo kordhay, waynagii isku waafaqnay inaad Jaamicad gasho, arrintii sidaan isku ogeyn waxaan u sheegay waalidkey waana ay ka boodeen, sidaa darteed, Asliyey waxaan kaa codsanayaa si arrinteennu aanay u murgin in aad Jaamicadda iska dhaaftid oo shaqaysatid degdegnaan u aqal galno.

Asli hadalladii Aagaan oo aanay fileyn aad bay uga xumaatay waxayna tiri: «Aagaanow laba-wajiilannimadu

ma fiicna, shalay ayey ahayd markii aad iigu hambalyeyneysey Jaamicadda aan helay, maantana ka har baad i leedahay, cid kale iska daaye haddii Cali-ammuur iyo Faadumo oo waxa ifka ku nool aan ugu jeclahay ay i yiraahdaan tacliintaada ka har baanan ka yeeleen, sidaa darteed, waan diidey mana oggoli fikraddaad ii soo jeedisay, fursaddan i soo martayna ma jirto cid iga baajin kartaa».

«Anigu laba-wajiile ma ihi, runtiina ma beddelin fikraddii aan hore u qabay, haddii ay teyda ahaan lahaydna muranba ma yimaadeen, laakiin, waad garanaysaa arrintu meesha ay ka socoto iyo in waalidkey aragti teyda ka duwan ay qabaan, isla markaana doonayaan gar iyo gardarraba in iyaga ra'yigooda la raaco».

«Waa waajib in aad labadii ku dhashay ka dambeysid, fikraddooduna waa caddahay oo waa in aad iga hartid haddii aan Jaamicad galo». Aagaan iyo Asli waxay murmaanba waxay arrini ka fursan weyday oo talo ku dhammaatay inay kala haraan oo barashadoodii hore ee walaaltinnimada oo keli ahi ay u socoto.

Aagaan markii gurigoodii uu ku soo laabtay wuxuu isku guhaadinayey, «waa nasiibdarro. Oo ma Asli baan hawl yaridaas kaga haray ... waxaas oo dhan waalidkey baa igu kellifey, waxaase dunida ugu nasiib badan ninka Asli ay ooridiisa noqoto».

Markii Aagaan ka tegeyna Asli waxay aadday gurigii Faadumo, waxaana illinka kaga hor yimid wiilkeedii Maxamed-yare oo ay hore u sii geysey, si uu u sii barto oo uusan hadhow uga qaldamin, oo funaanad cusub gashan oo faraxsan, markaasuu yiri, «hooyo macaan, shaatigaan aabbe Caddaawe baa ii gaday, sow shax-shax ma aha ?

«Iska daa Maxamed-yarow funaanad baa kugu dhacdaye!» Asli markii ay guriga timid waxay Faadumo u

sheegtay wixii iyada iyo Aagaan ka dhex dhacay iyo in ay kala tageen. «Bagaad Aagaan uga hartay, waayo, ma jecli ragga jiljilicsan oo laga roon yahay».

Waa dhammaatay bishii ka harsanayd gelitaanka Jaamicadda, Raadiyaha ayaana looga yeeray ardaydii cusbayd inay si dhakhso ah u soo xaroodaan. Asli galabnimadii Jimcaha bay Xamar ka soo ambabaxday, waxaana ilaa Kulliyadda u soo raacay walaalkeed Cali-ammuur, inkastoo markay soo baxaysay wiilkeedii laga reebi kari waayey, waxayna kula ballantay warkan:

— Hooyo Maxamed-yare aamus, maxaa kaa maqan, Jimcaha dambe ayaan kuu imaanayaaye.
— Hooyo macaan, ma rabo, waan ku raacayaa.
— War heedhe meel la isu raaco uma socdee orod hooyo Faadumo u tag.

Asli waxay gashay Kulliyaddii Lafoole, iyadoo muraalkeedu heer sare yahay, maskaxdeeduna waxbarashada u nugushahay. Waxay guriga la degtey laba gabdhood oo markaasi isugu hor ahayd oo la kala yiraahdo Suleekha iyo Xabiibo.

«Alleylehe imminka ayaan ka nasanayaa rag iyo buuqiis, saaxiibbadeyna waxay noqonayaan qalinka iyo buugga», ayey talo ku gabagabeysay. Cali-ammuur fiidnimadii buu guriga ku soo noqday wuxuuna u yimid hooyadiis iyo aabbihiis oo daaradda guriga ku caweynaya.

«Bishaaro»! Mar qur ah bay wada yiraahdeen «Bishaaro kheyr». Cali-ammuur ayaa u sheegay inay Asli ku xerootay Kulliyadda Waxbarashada ee Lafoole. Aw-Jaamac oo u malaynayey in wiilkiisu wax kale u sheegayo baa inta madaxa ruxay yiri :

— Waan farxay oo waxaan mooday in aad bishaaro kheyr qabta noo sheegeysid. Dee waa yeelkadeed haddii ay Jaamicad heshay.

Cambaro oo iyadu arrintaas aad ugu faraxday baa tiri :

— Aw-Jaamacow, maxaad waa yeelkadeed u leedahay, Asli haddii ay Jaamicad ka soo baxdo, sow sumcad fiican nooma aha!

— Cambaroy meeqa jeer baan ku iri iga daa Asli iyo sheekadeeda dooni maayee.

Markii Aw-Jaamac baxay Cali-ammuur iyo hooyadiis doodaan baa dhexmartay:

— Aabbahaa sifiilito buu qabaa, markuu Asli maqlana waa ku soo kacdaa.

— Hooyo dan ha u gelin ugu dambeysta isagaa aabbe xaqiiqda u hoggaansamiye.

— Waan ka xumahay in anoo nool oo aan god la i dhigin ay Asli wiilkeedii cid kale u geysato, maantana haddii Aw-Jaamac aanan ka cabsaneyn anaa wiilka u hayn lahaa inta Jaamicadda ay ka soo baxayso.

—Hooyo, Asli wiilkeeda ha ka werwerin, wuxuu ku jiraa gacanta Faadumo, sidii aad adigu u xannaaneyn lahayd si la mid ah baana loo daryeelayaa.

Xarbi markuu galay Kulliyadda Beeraha, xiriirkii salaanta iyo booqashada ahaa ee uu Asli la lahaa marnaba ma goyen, ugu yaraan labadii toddobaadba mar buu u imaan jirey intii aanay Jaamicadda gelin, hase yeeshee, sheeka caadi ah iyo salaan wax dhaafsiisan kama ay wada hadli jirin. Xarbi wuu ogaa xaqiiqda iyo in isaga iyo Asli kala taggooda ay sababo keeneen, inta sababahaasi taagan yihiinna aanay Asli ka yeeleyn inay wada socdaan.

Xarbi jacaylkii uu Asli u qabay wuxuu gaaray heer ba'an, dhammaan ardaydii ay isku fasalka ahaayeen iyo kuwii Kulliyadda Beeraha oo dhani way garteen in dhibaatadiisu la xiriirto Asli, waayo, musawirkeeda oo uu

soo weyneeyey baa u surnaa sariirta uu ku seexdo korkeeda.

Markii uu maqlay inay Asli ku soo xerootay Kulliyadda Lafoole oo agtiisa ah aad buu ugu farxay, wuxuuna ka shallaayey markii hadda ka hor inta Kulliyadda Lafoole lagu qoray uu ka beddeshay. «Fiicnaan lahaydaa in la ii soo waxyoodo markii aan beddelka warsanayey, aan meesheydii hore iska joogee». Xarbi markii uu ka war helayba wuxuu Asli ugu yimid Kulliyadda Lafoole, si uu mar kale ugu hambalyeeyo arrintaas. Duruustii si fiican uma bilaaban, sidaa darteed, Xarbi wuxuu ka faa'iideystay fursaddaas, maalintii oo dhan buuna Asli la joogey.

Xarbi waqtigii qadada buu isagoo faraxsan Kulliyaddii Beeraha dib ugu soo noqday, markii uu sariirtiisii bogga dhigayna wuxuu galay feker ku saabsan sidii isaga iyo Asli dib dambe isugu soo noqon lahaayeen, ugu dambeystiina waxaa talo uga soo dhammaatay inuu u beddesho Kulliyadda Waxbarashada ee Lafoole, wuxuuna sidaa u yeelayey laba sababood oo kala ah: intuu Asli ku soo ag dhawaado, iyo inay isku mar Kulliyadda ka qalin jebiyaan oo uusan uga dambeyn.

Xarbi wuxuu aad uga walwal qabay in beddelka loo diido, waayo, hadda ka hor baa iyadoo beddelba aan la oggoleyn ayuu wuxuu kallifay in Kulliyadda Beeraha loo soo wareejiyo, wuxuuna iskula hadlayey, «bal maxaan marmarsiinyo ka dhigan, haddii la i weydiivo sababta aan Lafoole mar labaad ugu soo noqonayo. Alleylehe waa in aan Guddoomiyaha runta u sheegaa». Misna Xarbi wuxuu gartay in uusan xaqiiqda beddelaaddiisa sheegin, isagoo u arkavey arrin aan laga garawsaneyn, sidaa darteed, wuxuu ku fekeray sababo kale oo macquul noqon kara.

Xarbi arji ayuu u soo qortay Guddoomiyaha Jaamacadda Ummadda, isagoo weydiisanaya beddel, maalinkii dambana waa u yimid. Markii uu xafiiskii fariistay oo arrintii u sheegayna Guddoomiyihii wuu gartay Xarbi, wuxuuna ku yiri :

— Jaalle, sow ma ahid inankii nagu wareeriyey in Kulliyadda Lafoole laga beddelo? Arjigaagii waan akhristay, laakiin, kuma aanan garanayn, waayo, arjiga kuma aad soo qorin in hadda ka hor Kulliyaddaas lagugu qoray, waxaanse imminka la yaabbanahay sababta kugu kalliftay beddelaaddan kale, haddii aad Lafoole dooneysid maxaad uga beddelatay oo u joogi weyday markii aannu ku qornay, midda kale, ma og tahay inuu noo degsan yahay qorshe guud oo Kulliyad waliba aannu ugu talo galnay cadad u go'an oo arday ah, haddii nin walba meesha uu doono u beddesho waxaa halkaas ku dhaawacmaya qorshihii, sidaa darteed arjigaaga ma oggolaan karno, midda kale, adiga hal mar baan mudnaan gaar ahaaneed ku siinnay oo ku beddelnay, imminka waxaa horteyda yaal in ka badan konton arji oo beddel lagu warsanayo, giddina waa kaa xaq leeyihiin!!

— Jaalle Guddoomiye, waad ku mahadsan tahay beddelaaddii markii hore aab ii sameysay, imminkana waxaan kaa rajaynayaa inaad codsigeyga iga oggolaatid, sida arjigaba aad ku aragtay markii hore ma fahamsaneyn qiimaha Kulliyadda Lafoole, hase yeeshee, markii saaxiibbo badan oo aan leeyahay ii ammaaneen baan jecleystay Kulliyaddaas in aan galo.

Xarbi runtii uma sheegin Guddoomiyaha Jaamacadda Ummadda, waayo, beddelkiisu wuxuu ku saabsanaa ammuuro ku lug leh jacaylka uu u qabo Asli. Guddoomi-

yihii Jaamicaddu waa u diiday ugu horreyntii Xarbi beddelaaddii uu soo codsaday, sababtoo ahayd hadda ka hor buu Xarbi beddeshay.

Xarbi Xamar kama tegin, wuxuuna bilaabay inuu subax walba ku soo kallaho Xafiiska Guddoomiyaha, isagoo mar kasta soo qoranaya arji hor leh. Guddoomiyihii Jaamicaddu waa arkay in Xarbi xaalkiisu culus yahay, ugu dambeystiina beddelaaddii buu u dhammeeyey.

Xarbi wuxuu ku xerooday Kulliyadda Waxbarashada ee Lafoole, markii uu halkaa tegeyna wuxuu la kulmay Asli oo uu u sheegay inuu soo beddeshay, waxaana Xarbi iyo Asli dhexmaray hadalladan:

— Xarbiyow maxaa Kulliyaddii Beeraha kaa soo wedey ?
— Suurogal ma aha anoo wadnaheygii Lafoole yaal in jirkeyga intiisa kale Kulliyadda Beeraha sii joogto.

Asli waa fahamtay in Xarbi u soo beddeshay sabab jacayl, hase yeeshee, uma muuqan sabab iyada iyo Xarbi kulmin karta. Xarbi go'aan wuxuu ku gaaray inuu Asli la hadlo una muujiyo jacaylka uu u qabo. Goor fiid ah markii la soo casheeyey kaddib, baa Xarbi u yeeray Asli, waxayna fariisteen meel luuq ah. Xarbi wuxuu u sheegay Asli inuu aad iyo aad u jecel yahay, la'aanteedana aan noloshu wax qiimo ah ugu fadhiyin, wuxuuna ka dalbay in dib loo soo nooleeyo xiriikii labadooda ka dhex jiray.

Asli horey ayey ula socotay oo ay u soo gaartay in Xarbi uu aad u jecel yahay, darteedna Cillaamato u furay, hase yeeshee, inta sababtii hore labadooda u kala kaxaysay ay taagan tahay, Asli uma muuqan inay suurogal tahay inay isku noqon karaan. Waxaana iyada iyo Xarbi dhexmaray dood dheer :

— Xarbiyow anigu kuma diiddani oo waad og tahay, waalidkaa baa ii kaa diiday, imminkana haddii waalidkaa ii kaa oggol yahay waxba kama qabo.

Xarbi wuxuu u sheegay Asli in waalidkiis mowqifkii hore oo ay joogeen imminka ka soo dabceen uuna rajo weyn ka qabo in wixii isagu uu doonayo ay u oggolaadaan.

Duruustii Kulliyadda rasmi bay u bilaabatay, Xarbi wuxuu fariistay kursiga Asli ka dambeeya, indhihiisuna waxay intaa u jalleeceen oo eegayeen dhaqdhaqaaqa Asli. Kulliyaddii Lafoole waa laga ogaaday in Xarbi Asli jecel yahay iyo taariikhdoodiiba. Inkasta oo aanay arrin isla meel dhigin Asli iyo Xarbi wadajir bay duruusta u akhrisan jireen.

Xarbi dhowr jeer buu aabbihiis Jirde-dhagax ka codsaday inuu wixii hore iska illoobo oo uu u oggolaado inuu Asli guursado, hase yeeshee, Jirde-dhagax oo madax adeyg u dhashay waxba waa la soo marsiin waayey. Iyadoo xaalku halkaa ka taagan yahay, baa waxaa dalka Talyaaniga ka yimid Dr. Carte oo takhasus saddex sano ah ugu maqnaa. Carte wuxuu u yaraa ilmaha Ciise Baarqab, waana ugu aqoon badnaa, aad baana ra'yigiisa loo tixgelin jirey. Xarbi warqad buu hore ugu diray adeerkiis Carte, isagoo la socodsiiyay xaalkiisa, markuu yimidna wuxuu u sheegay arrini meesha ay marayso.

Dr. Carte wuxuu isugu yeeray aabbihiis Ciise Baarqab iyo walaalkiis Jirde-dhagax, wuxuuna yiri :

— Waan maqlay waana ka xumahay inaad wiilkiinnii Xarbi dil ku xukunteen, isma ogidin, laakiin, magtii Xarbi baad qabtaan. Wiilkii aan ogaa oo caqliga badnaa, inankii fiirada dheer lahaa waxaad ka soo saarteen naanaab sacsacan. Aabbe iyo walaal, eega qarnigaan joogno waa kii labaatanaad, waa la soo dhaafay xilligii wiilasha iyo gabdhaha wa-

xaanay rabin lagu jujuubi jirey, idinka ayaa mas'uul ka ah haddii Xarbi idin caasiyo oo caasi waalidiin uu noqdo.

Aabbe iyo walaal qofka bani'aadamka ahi wuxuu xaq u leeyahay inuu isagu doorto qofkii uu mustaqbilka la noolaan lahaa, idinku talo iyo tusaale baad ku leedihiin, midda kale, ma weydinaan ka naxayn jahawareerka wiilkiinna ku dhacay, waa kaa hadba Kulliyad u beddelanaaya, waa maxay dembiga uu galabsaday oo aad Xarbi ka gudaneysaan, maxaad ugu diideysaan gabadha uu rabo inuu guursado. Waxaad Xarbi ku dirqideen Cillaamato, waana uu furay, yaa ka mas'uul ah qoyska Soomaaliyeed oo dumay, runtii waxaad ka dhigan tihiin ninkii inta gudinta qaatay bilaabay inuu salka ka jaro laantii geedka ku tiil ee uu dul saarnaa oo garan waayey in marka ay go'do nololi ugu dambeyso. Haatan iyo dan, aabbe iyo walaal, Xarbi ma mudneyn in sidaa loo galo, waxaan ku talinayaa in Xarbi aad u oggolaataan in uu aayihiisa ka tashado oo gabadha uu jecel yahay uu guursado.

Hadalladii Dr. Carte aad bay u garawsadeen Ciise Baarqab iyo Jirde-dhagax, waxayna u sheegeen in aanay wax bi'iya is-lahayn ee ujeeddada ay Xarbi ugu diideen Asli ay ahayd in isaga mustaqbalkiisa loo eexeynayey. Ugu dambeyntii waxaa la isku waafaqay in Xarbi loo oggolaado Asli inuu guursado, isla markaana Asli loo tago oo laga xaal mariyo wixii loo geystay oo aflagaaddo ahaa.

Xarbi markii uu maqlay warkaas aad buu ugu farxay, wuxuuna u sheegay Asli, waxaana isaga iyo Asli dhexmaray hadalladan :

— Xarbiyow sidaan horeba ballanta kaaga qaaday diyaar baan kuu ahay, aad baanna ugu faraxsanahay in ugu dambeystii waalidkaa garqaataan, adeerkaa Cartana waa mahadsan yahay.

— Asliyey ilaa maalintii aan kala tegi jirney ilaa maantadaan aan joogno ka hor nin deggan ma ahayn, maantana haddii aan go'o geerideydu waa xalaal.

Asli waxay aad u sii ictiraaftay Xarbi markii gadaashiis rag badan oo dabciyo kala geddisan leh ay baratay. Xarbi wuxuu dhowr jeer gurigiisa ku casumay Asli, si iyada iyo waalidkiis si fiican isugu bartaan, Salaado iyo Jirde-dhagax aad bay ugu bogeen Asli, waxayna xaqiiqsadeen inay tahay gabar wanaag badan.

Salaado oo maalin Jimce ah wiilkeeda Xarbi guriga kula sheekeysaneysa baa waxay tiri :

— Hooyo Asli ma aha qof uur-ku-sid-leh aad bayna idiin ammaantaa.

— Xarbiyow Asli waa qof fariid ah, weligeyna ima soo marin gabar dabcigeeda oo kale leh.

Asli iyo Xarbi waxay isku waafaqeen in ay durbadiiba hore ka aqal galaan marka Jaamicaddu u dhammaato, hase yeeshee, mushkiladdu waxay ahayd Asli oo saadaalinaysay in arooskeeda ay ka soo qayb galaan hooyadeed iyo aabbaheed. Asli iyo Xarbi caan bay ku noqdeen Kulliyaddii, shaqo kasta oo la qabanaayo iyaga ayaa hormuud u ahaa, taclimtana wadajir bay ugu subcin jireen.

Ardayda Kulliyaddu waxay u kala baxsheen Xarbi iyo Asli, Qays iyo Leyla. Isku kursi ayey fariisan jireen had iyo jeerna marka mid la arko kan kale kama ag fogeyn. Xarbi wuxuu awood buuxda u yeeshay inuu kasbado kalsoonida iyo jacaylka Asli.

Hal sano markii ay Asli ku jirtey Kulliyadda, waxa farxaddeeda hakiya waxa ugu dhowaa oo geeriyooday Faadumo ninkeedii, khabaarkaas tiiraanyada leh aad bay uga naxday, waxayna iyadoo samirsiinaysa ku tiri eeddadeed Faadumo :

— Eeddo naf kasta waa tii dhadhamisa dhimashada, saburkana Ilaahay waa ammaanay, samir Ilaahay ha kaa siiyo.

— Asliyey walwalka ugu weyn ee maanta i hayaa, wuxuu yahay sidii aan u korin lahaa siddeedda ilmood ee agoonta ah, waayo, wax keyd ah Xaajigu noogama tegin!

— Eeddo, intaan noolahay ha ka fekerin walwalna yuusan kaa qaban mustaqbalka ilmahaaga, waxaan qabo baad ila qabaysaa.

Asli waxay Faadumo u keentay shan kun oo shilin oo Bankiga u tiil, waxayna ka ballanqaadday inay waxay u baahato diyaar ula tahay.

Wax arrintu hadba heer soo ahaatiba waxay dadaal dheeraad ah muujiyaanba, Asli iyo Xarbi waxay ka qalin jebiyeen Kulliyaddii Waxbarashada Lafoole, waxayna ku jireen dadka ugu darajada fiican, waxay labadii sano kasbadeen ammaan iyo ixtiraam ardayda iyo macallimiintu u hayaan. Markii Kulliyaddii u dhammaatay Asli iyo Xarbi wax kastaa diyaar bay u ahaayeen, waxaana ku talo galku ahaa in laba bilood kaddib ay aqal galaan.

Xarbi oo ogaa xiriirka aan wanaagsanayn ee ka dhexeeya Asli iyo waalidkeed, wuxuu isku dayey dhawr jeer inuu waanwaan galo, hase yeeshee, waxaa mar kasta u warrami jirey Cali-ammuur oo u sheegi jirey in Aw-Jaamac uusan weli arrintaas u bisleyn. Asli welwelka ugu weyn oo hayey wuxuu ahaa sidii waalidkeeda loo heshiisiin lahaa, waxayna ku fekeraysay, «waa inay hooyo iyo aabbe goob joog ka noqdaan arooskeyga».

Xarbi oo waalidkiis la soo tashaday ayna isku waafaqeen maalinta aroosku dhacayo, baa u yimid Asli si uu xaalka ugu sheego, waxaana isaga iyo Asli dhexmartay dooddaan :

— Asliyey waqtigii waa soo dhawaaday, imminka hooyo iyo aabbe baan ka imid, waxaan aqal geleynaa bishaan maanta tobanka ah dhammaadkeeda.

Asli hadalkii Xarbi hoos bay uga foorarsatay markaasuu intuu naxay yiri :

— Asliyey, gacaliso maxaa kugu dhacay ma jirran tahay ?

— Gacaliye Xarbi ma jirrani, laakiin, waxaan ka fekerayey dhadhanka uu yeelan karo ama qiimaha uu leeyahay damaashaad aanay ka soo qayb gelin labadii jiritaankeyga sababta u lahaa.. Xarbiyow, waxaan marnaba iga suurtoobeyn waaye inaan xaflad aroos oo aabbe iyo hooyo aanay ka qayb geleyn aan sameeyo.

Xarbi amakaag baa ka soo haray marnaba Asli kama fileyn arrintaas, wuxuuna yiri :

— Asliyey kaftan baan u qabaye, illeyn hadalkaad ii sheegi jirtey dhab buu kaa ahaa, waa yaabe Asliyey maxaa hooyadaa iyo aabbahaa meesha keenay, sow ma aha kuwii ku xooray oo ku deyrshay maalinkaad imtixaanka adduunyo aad ku jirtey, sow kuwii kuu arxami waayey maalintaad jilicsanayd oo meel aad u ciirsato weyday?

— Gacaliye, aan sameyno dood cilmi ku dhisan, waxaad sheegtay waan ogahay dhammaantoodna waa jiraan, hase yeeshee, waxaan hubaa in hooyadey iyo aabbahay aanay dhibaatadey igu markadeen iigu sameyn nacayb ay ii qabaan, hase yeeshee, duruufta jirta iyo dhaqanka mujtamaceennu leeyahay baa ku kalliftay inay aniga i deyrshaan. Aan tusaale ka dhigannee, markii waalidkaa ay Cillaamato kugu khasbayeen ulama jeedin inay wax kuu dhimaan ee dadaal bay ka ahayd inkasta oo adiga ay geeridaada ahayd.

— Haddaba, Asliyey waxaa Soomaalidu tiraahdaa : «Jinni nikii keenaa baxshee», bal sheeg hindise aan ku kulmin karno arooskeenna iyo waalidkaa oo aad deyro ka tahay.

— Xarbiyow hore ayaan kuugu sheegay in hooyadey aan farriin ka helay oo ay i cafisay, aabbana caradii uu ii qabay waa ka baaba'day oo Cali-ammuur baa ii sheegay, Xarbiyow waxaa la yiri, «gadhba gadhbaa la tusaaye, aan waalidkaa u dirno», waalidkey, anaa huba in aanay waxba ka diideyn.

Xarbi ra'yigaas aad buu ugu guuxay, wuxuuna u bandhigay waalidkiis iyo adeerradiis oo uu u sheegay in ay ku dadaalaan si ay uga raaridaan reer Aw-Jaamac in ay Asli la heshiiyaan. Waxa la raadshey Shiikh Gacmadheere oo Jirde-dhagax adeerkiis ah oo ay Aw-Jaamac halgankii gobannimadoonka isla soo galeen, munaasabooyin badan oo taariikh lehna ku kulmeen. Waxaa lagu ballamay in lagu duulo Aw-Jaamac, fartiin ayaana Cali-ammuur loo faray ah in la soo hayo.

Cali-ammuur iyo aabbihiis Aw-Jaamac waxaa dhexmaray dooddaan :

— Aabbe, sidaan horeba kuugu sheegay qorshuhu wuxuu ahaa in Asli arooskeedu dhacayo bishan aynu ku jirno dhammaadkeeda, hase yeeshee, waa ay diidday inay ka qayb gasho aroos aanay adiga iyo hooyo goob joog ka ahayn.

— Waa yaab! oo maandhow awalba iyagaa is-doortaye, may iska aqal galaan, maxay annaga naga rabaan.

Wuxuu Cali-ammuur aabbihiis u sheegay in galabnimada Jimcaha ay u soo ardaa fariisan doonaan ergo uu hoggaaminaayo Shiikh Gacma-dheere, ujeeddadooduna tahay inay doonayaan in Asli iyo Xarbi la isku daro, he-

shiisna halkaa ka dhaco. Cali-ammuur wuxuu ku adkeeyey aabbihiis inuu wixii dhacay iska illooobo, Xarbi iyo Aslina isku daro.

Doorka ugu muhiimsan ee xiriirka labada qolo waxaa ciyaarayey Cali-ammuur. Ergadii la dhowrayey, waxay soo aadday gurigii Aw-Jaamac galab Jimce ah, waxayna ka koobnayd Jirde-dhagax, Ciise Baarqab, Dr. Carte iyo Xarbi, waxaana hoggaaminayey Shiikh Gacmadheere oo adeer u ahaa Jirde-dhagax. Aw-Jaamac oo loo sii digay, wuxuu galabtaas qaatay dharkiisa kuwii ugu bilicsanaa, wuxuuna diyaar u ahaa barsadda gurigiisa, isagoo hadba eegaya inta ka harsan saacaddii ballantu ahayd.

Cambaro habeenkii Jimcuhu soo gelayey oo dhan ma seexan, ilaa maalintiina waxay ku hawlanayd hagaajinta iyo hufidda guriga, iyadoo diyaarinaysay cuntooyin khafiif ah oo lagu marti sooro dadka ku xil leh inta sheekadu socoto. Aw-Jaamac, si ergada u imaanaysa mid u dhiganta oo la xaajoota uga hor geeyo, waxaa la joogay walaalkiis Mooge, adeerkiis Ismaaciil, saaxiibkiis Cawaale iyo wiilkiisa Cali-ammuur.

Ergadii waa timid waxaana si diirran u soo dhoweeyey Aw-Jaamac iyo Cambaro, waxayna u gudbeen oo fariisteen qolka fadhiga oo inta kuraastii laga guray si wacan furaash iyo barkimooyin loogu gogley. Waxaa markii la fariistay la keenay suxuun macmacaan afka ka hayo iyo sharaab, waxaa markaas istaagay Cali-ammuur oo isbaray waalidkiis iyo ergadii, labadii qof oo la is baraana waa is-gacan qaadayeen.

Markii is-bariddii dhammaatay waxaa bilaabantay dooddii dhabta ahayd, waxaana hadalkii qaatay Shiikh Gacma-dheere oo yiri, «aniga iyo Aw-Jaamac halgankii S.Y.L. baan soo wada gallay, sidiinnoo kalana maanta isugu kaaya hor ma aha, taa aan intaa ku dhaafo, midda

kale, Aw-Jaamacow, looma baahna inaan hadal dheer halkaan ka soo jeediyo, waxaan abbaarayaa ujeeddada oo ah inaan maanta u soconno oo kuugu nimid in aan dhisno qoys cusub oo Soomaali ah. Waagii hore Aw-Jaamacow, caadadu waxay ahaan jirtey in ninkii gabar laga doonaayo geel iyo gabbaati loo hibeeyo oo loo keeno, hase yeeshee, maanta annagu af-qallaian baan la soconnaa, waxaase wax walba ka wanaagsan macruufka, xididnimada wacan iyo qoyska cusub oo aannu dhiseyno. Calaa kulli xaal waan hubaa in aadan waxba ka qabin in gabadhaada Asli iyo Xarbi aan isugu duceyno».

Hadalkii waxaa qaatay Aw-Jaamac, wuxuuna yiri isagoo Shiikh Gacma-dheere u jawaabaya, «waad mahadsan tihiin dhammaantiin ergadiinna sharafta badan. Sida saaxiibkey Shiikh Gacma-dheereba sheegay waddo kale nooma furna oo aan ahayn in aan gacmo furan iyo qalbi lillaahi ah ku guddoonno wanaagga aad noola timaaddeen, raalli ayaanna ka nahay in Asli iyo Xarbi la isku daro».

Wax hadallo jawi saaxiibtinnimo ku socda la isweydaarsadaba, waxaa lagu heshiiyey in toddobaad kaddib Xarbi iyo Asli la isku mehersho, isla markaana ay aqal galaan. Ergadii markii hawsheedii ay dhammaysatay intey is-maca salaameysay bay noqotay. Shiikh Gacma-dheere isagoo ku hadlaaya magaca martida uu hoggaaminayey ayuu isagoo sii dhaqaaqaya yiri, «Aw-Jaamacow waan filayey in sidaa quruxda badan aad noo qaabbileysid, aad baan kuugu mahadinayaa».

Sidii qorshuhu ahaa waxaa lagu heshiiyey in Asli iyo waalidkeed isku yimaadaan, arrintaasna waxaa loo xil saaray Cali-ammuur. Galabnimadii Sabtida baa Caliammuur u yimid Asli, waxayna su soo raaceen gurigii waalidkood. Markii Asli u soo dhawaatay gurigoodii oo aanay siddeed sano arag, markii indhaha ay ka qaadday

albaabkiisii iyo meelihii ilmanimada ay ku ciyaari jirtey bay si aan ula-kac ahayn hal mar u soo xusuusatay dhibaatadii gaartay, ilmo ayaana indhaheedii ku soo jooggsatay.

Cali-ammuur wuxuu arkay gabadhii sheekeyneysay oo markii gurigii loo soo dhawaaday hadalkii ku nooday oo ilmeyneysa, markaa buu yiri inta garabka gacanta ka saaray, «walaal Asli maxaad la ooyeysaa hooyo iyo aabbe iyagaa ii kaa soo diraye, wanaag bayna diyaar kuula yihiin. Walaal Asli cuqdada iyo cabsida iska saar, wixii dhacay oo dabeylaha raacay iska illow».

Gurigii markii la yimid baa Cali-ammuur ka soo hormaray Asli, wuxuuna u sheegay hooyadii oo guriga kaadkiisa taagnayd in Asli ay la socoto, Cambaro waa soo orodday waana ku soo boodday waana ku dul baroortay iyadoo leh, «alla, alla waa Asli! Asli, waa Asli, hooyo macaan, hooyo iska warran, goormaa iigu kaa dambeysay?»

Asli iyo hooyadeed cabbaar bay isku dhegganaayeen waxayna Asli tiri, «hooyo macaan, aad baan ugu faraxsanahay in aan caawa kula joogo riyadeydiina waa dhabowday». Asli iyo hooyadeed intay is-waraysanayeen markay cabbaar joogaanba waa is-dhunkadaan. Iyadoo ciddii farxad iyo raynrayn ku jirto baa waxaa yimid Aw-Jaamac, markii codkiisii ay maqashayba Asli intay orodday bay ku boodday oo intay hab siisay oo dhunkatay bay ku tiri, «aabbe macaane iska warran, aad baan ugu faraxsanahay aragtidaada». Aw-Jaamac qudhiisu si fiican buu u salaamay una soo dhaweeyey Asli, wuxuuna ku yiri, «Asliyey ku mahadi dhawrsanaantaadii iyo edebtii aad dib ka yeelatay, waayo, haddii aad xumaatadaad sameysay sii wadi lahayd maantay labadeennu isma aragneen, mustaqbalkaagana ma aad dhisteen oo Jaamacad kama baxdeen, sida saaxiibtaa Canab baad noqon lahayd

qof dulleysan oo ku xaqiran bulshada dhexdeeda. Ceebtii reer Aw-Jaamac aad u soo jiidday wanaag iyo sharaf dhaqday oo mayrtay ayaad ka daba marisay, maantana dadkoo dhan baa qirsan in aad tahay qof mar qur ah geftay dib dambana aan ugu noqon».

Markii soo dhoweyntii iyo muqaabilaaddii Asli dhammaatay, deriskii oo dhanna isugu yimaadeen, si ay Asli u marxabbeeyaan, farxadda reer Aw-Jaama ka muuqatay, waxay ahayd iyagoo gabadhoodii oo ay ka samreen oo geeri ku xisaabeen mar labaad u soo noolaatay. Iyadoo gurigii reer Aw-Jaamac loo maleeyo in Alla-bari lagu qabo dadka isugu yimid awgeed, baa waxaa albaabkii soo garaacay Xarbi.

Cali-ammuur markuu arkay buu barsadda fariisiyey, wuxuuna sidii ballantu ahayd gooni ahaan isu baray isaga iyo waalidkiis, Cambaro iyo Aw-Jaamac, markaa kaddibna wuxuu u tegey Asli, wuxuuna ku yiri, «ina keen adiga iyo waalidkaa kala xiisa dhici meysaane, mar kaleba weydin isku soo noqone».

Cali-ammuur markuu hadalkaa yiri bey Asli saacaddii fiirisay, waxayna aragtay inay muddo afar saacadood ah gurigooda joogtay, markaa bay tiri, «alla Caliyow ilama ahayn in aan saacad qura joogay, illeen waa waqti dambe». Markii Xarbi guriga ka soo baxayey baa Cambaro soo sagootisey oo ku tiri: «Hooyo, naga raalli ahaw caawa gurigu waa buuq badan yahaye, macruufadii oo dhan baa isugu yimid salaanta Asli».

Waxaa isa soo raacay Cali-ammuur, Asli iyo Xarbi. Cali-ammuur dib ayuu u noqday markuu waxoogaa soo dhoweeyey.

Asli markey gurigeedii timid iyada iyo Xarbi hadalladan baa dhexmaray, waxaana Xarbi isagoo kaftamaya uu yiri:

— Hambalyo, Hambalyo. Caawa hooyo iyo aabbe ayaad yeelatay!

— Xarbiyow hadal daa, weligey intaan noolaa ima soo marin habeen caawa aan ka farxad badanahay.

— Runtii qudheydu aad baan ugu riyaaqay nolosha cusub ee kuu bilaabantay.

Goor casar ah baa Canab oo u soo doonatay dukaan ag teeda ah dhowr xabbo oo sigaar ah, waxay la kulantay Shukri oo ay ku baratay guriga Asli, waxayna is-dhaaf sadeen hadalladaan :

— Canabey ma la socotaa in afar casho kaddib la aroosayo saaxiibtaa Asli.

— Runtii Shukriyey, aad baan ugu faraxsanahay ma qaanka wanaagsan ee saaxiibtey ay gaartay, mus taqbalka fiican ee ay dhisatayna waa mid ku yimid halgan iyo nafhurid ay sameysay.

— Oo sow tii la sheegayey in aad isku xumaateen imminka waad ammaaneysaaye maxaa dhacay?

— Shukriyey, halka aan maanta aal anaa is-dhigay Asli waanadeedii haddii aan yeeli lahaa tan maanta i haysata ima qabsateen, imminkana saaxiibtey hambalyo ayaan leeyahay.

Fiidnimadii guriga Canab waxaa isugu yimid oo ku qayilayey laba nin iyo gabar ay balwadda ku baho been, laba laba ayaana la isugu jeeday, iyadoo qaadkii la raabsanayo. Canab dibedda ayey u soo baxday si ay Kooka Koola u soo iibiso, markii ay dibedda u soo baxday waxay soo xusuusatay arooska Asli iyo damashaadka loo sameynayo iyo Jaamicadda ay ka soo baxday, waxaana niyaddeeda ku soo dhacday, «alla nolosha aan ku jiro qiimo daranaa, habeen kasta waa nin cusub iyo qaad, wa-

xaan cunayaa waa jirkeygii, maxaa ii diiday in aan sidii Asli oo kale mustaqbalkeyga dib u dhiso».

Canab si lama filaan ah baa ilmo indhaheedii ugu soo joogsatay, intay darbigii gurigeeda hortiisa ahaa fariisatay bay muddo 30 mirir ah isla doodeysay, waxayna ugu dambeystii go'aan ku gaartay in laga bilaabo cawadaas ay fekerayso ay iska deyso tumashada kana toobad keento wixii ay nafta bartay.

Canab waxay dib ugu soo noqotay saaxiibbaheed, iyadoo fara maran, hal mar bayna isla yiraahdeen, «naa Canab, ma Kookadii baad soo weyday?» Canab sidii qof waalan oo kale bay intay goobtii lagu qayilayey ku soo dhex dhacday oo ku boodday maryihii xirmooyinka qaadka ahi ku duubnaayeen kala firdhisay oo dibedda ku daadisay. Markay waxaas sameyneysay way qaylineysey iyadoo leh, «iiga baxa gurigeyga, socda idinka iyo wax idin la mid ah baa aasaaggey iga reebaye».

Kooxdii qayileysay iyagoo yaabban bay cagaha wax ka dayeen, waxaana saacad kaddib gurigii Canab ku soo noqotay Sahra oo ku illowday dhegaheedii, waxaana iyada iyo Canab dhexmaray dooddaan:

— Naa Canabey, illeyn jinniyo baad leedahay oo mar marka qaarkood baa lagugu kacaa, naa maxaad sidaas noogu gashay, sow qof xushmadda martida garanaysa ma ahid?.

— Walaal Sahra, iga raalli ahaada haddii ciilkii aan qabay idinkula dhacay, hase yeeshee, waxaan go'aan ku gaaray in laga bilaabo caawa nolosheyda wax ka beddelo, aanna u sii gogol xaarto mustaqbal fiican. Midda kale, waxaa indhahaas godka ka soo jeeda iyo jirka durufka aad mooddo ii yeelay waa qaad, sigaar iyo tumasho, maantana waayo'aragnimo igu filan waan qabaa. Adigana Sahray

waxaan kugu waaninayaa in aad joojisid wixii aan isku ogeyn, wax dan inoo ah ma ahee! Waxaan kaloo kuu sheegayaa in inta uu raggu innala qayilayo ee na koolkoolinayo ay tahay inta dhabankeennu dhalaalayo, markaynu gabowno durufkeenna wey iska xoorayaan oo cidina hooddi ina oran meyso. Waayo, gabdho yaryar baa laynagu beddelayaa. Anigu dooni maayo in mustaqbalkeygu ciribxumaadaas uu ku sii dambeeyo, waan hubaa in aan dhib la kulmi doono, hase yeeshee, diyaar baan u ahay in aan dusha u rito qaxar kasta oo iga soo gaara dhisidda mustaqbalkeyga.

Toddobaadkii lagu ballamay arooska Asli iyo Xarbi wuu dhammaaday, waxaana xafladdii lagu dhigay guriga reer Aw-Jaamac. Cambaro intaan aroosku bilaaban waxay u digtay hooyooyinkii xaafadda, Aw-Jaamacna wuxuu soo kaxaystay saaxiibbadiis oo dhan. Waa laysugu yimid. Dhallinyaradii Xarbi iyo Asli ay is-yaqiinneen waa yimaadeen. Guri gooni ah baa la fariistay, duqowdiina guri kale ayey galeen.

Guriga reer Aw-Jaamac ayaa fiidnimadii meherkii ka dhacay, markaas kaddibna Asli waxaa loo soo galbiyey gurigii ay ku aqal galeen. Muddo yar kaddib markii gacan-qaadkii iyo hambalyadii dhammaatay waxaa la isaga tegey oo isku soo haray Asli iyo Xarbi.

Xarbi ayaa hadalkii bilaabay oo yiri:

— Asliyey caawa ayaa noloshii rasmiga ahayd inoo bilaabantay, waxa inna fuulay xil weyn, shakina kuma jiro in jacaylkeennu uu noqon doono mid mira dhala.

— Xarbiyow Ilaahay waxaynu ka rajaynaynaa in aynaan noqon kuwa tacab khasaara oo intay guriga dhisaan isla markiiba dunsha.

Asli iyo Xarbi sidii ay u muujiyeenba waxay noqdeen laba qof oo miyir leh daacadna isu ah· Asli waxay Xarbi u dhashay wiil iyo gabar jacaylkay is'ku qabeenna wuxuu aad u sii kordhay mar'kii ay ubadka isu dhaleen. Asli waxay noqotay hanuuniye weyn, waxay uga digi jirtay gabdhaha da'da yar oo hawtul-hamag ah ama war moogga ah, khatarta 'kaga iman karta gef ay mar qur ah sameeyeen iyo sida sahalka ah ee mustaqbal'kooda loo hallayn karo haddii aanay is'ka adkaan.

Asli waxay noqotay qof la sharfo, waayo, iyada ayaa is-sharaftay. Mujtamacii Asli awal dagaalka 'kulul ku hayey waa cafiyey, mar'kii ay noqotay qof dhowrsan oo iska adag lehna bartilmaameed ay higsanayso.

# MAHADCELIN

Waxaan u mahadcelinayaa Jaallayaashii faraha badnaa ee uusan la'aantood buugani soo baxeen, oo aan talo iyo waxqabad toona iga hagran, iina huray in badanna iga siiyey waqtigoodii qaaliga ahaa.

Gaar ahaan waxan jeclahay in aan halkan uga mahad naqo C/laan Sheekh Nuuradiin «Shibil» oo garaaciddii buugga gacan weyn ka geystay.

Axmed Cusmaan Ibraahim «Axmadey», Guddomiyaha Guddiga Wargeysyada Soomaaliyeed oo igu dhiirriyey iina fududeeyey soo saaridda buugga.

Maxamuud Yuusuf Xasan «Odawaa» oo aan uga mahadcelinayo gacantii weynayd ee uu iga siiyey dhi naca isku dubbaridka buugga, iyo Xildhibaan Daahir Macallin Cabdulle oo xagga Farsamada buugga aan uga Mahadnaqayo.



Qoraha Buugaan J/le Dr. Cabdullaahi Shiikh Xuseen «H/Wadaag» wuxuu soo bandhigay dhacdadaan oo ah qiso dhab ah - wuxuuna ugu magacdaray « AYAANDARAN » - waa sheeko aad u xiiso badan oo weli nooceed oo kale aan la soo tebin waxaana laga soo dhiraandhiriyey dhibaatada bulshadeed ee taaganta ah. Waxaa qoruhu si cilmiyeeysan u soo bandhigay aragtida ay bulshadeennu ka qabto iyo sida ay ula dhaqanto gabdhaha dhasha cunugga aan Aabihii la aqoon iyo sida qof kasta oo u halgama aayaha noloshiisa adkeysi iyo subarna la yimaada uu uga kori karo waxyeellada dabiicadda.

Sheekadaan oo si cilmiyeysan loo soo bandhigay waxay wax weyn ka taraysaa la dagaalanka macsida waxayna darsi ficil ah siinaysaa da'da ku sugan marxaladdda hanaqaadidda, marxaladdaas oo ay isaga qaldamaan dhabta iyo dhalanteetka.

Quruhu wuxuu u guntay dhallinta waano iyo waayo-aragnimo ku dhisan dagaal iyo dulqaad waa sheeko loo baahan yahay in dhallintu akhrisato gaar ahaan gabdhaha doonaya in ay dhisaan mustaqbil loo aayo.

« XIDDIGTA »